TÜRKMENISTANYŇ MILLI MEDENIÝET «MIRAS» MERKEZI
TÜRKMENBAŞY ADYNDAKY TÜRKMENISTAN MILLI
GOLÝAZMALAR INSTITUTY

# ZAHYREDDIN MUHAMMET BABYR

# DIWAN

# ظهير الدين محمد بابر

# ديوان

**Çapa taýýarlan**
**Rahymmämmet Kürenow**

AŞGABAT «MIRAS» 2005

**UOK 950**
**B12**

**B12 Zahyreddin Muhammet Babyr**
**Diwan**, A.: Türkmenistanyň milli medeniýet «Miras» merkezi, 2005, 296s.

**REDAKTOR**
**R. Godarow**

*Türkmenistanyň Ilkinji we Ömürlik Prezidenti Beýik Saparmyrat Türkmenbaşynyň howandarlygynda neşir edilýän Zahyreddin Babyryň «Diwany» ilkinji gezek okyjylara hödürlenýär. Türkmen halkynyň taryhynda görnükli döwlet işgäri, serkerdesi we meşhur söz ussady hökmünde öçmejek yz galdyran Babyryň «Diwany» jemgyýet, ynsan ahlagy, söýgi barada şahyrana duýgulary özünde jemleýär. Türkmen edebiýatynyň şanly sahypalarynda mynasyp orun alan Babyryň «Diwany» şu günki we geljekki nesilleriň ruhy kämilligi üçin gymmatly ruhy hazynadyr.*

**TMMMM №42**

**TDKP № 66** **2005** **KBK 63.3(5)**

# GEÇMIŞIŇ ÝAŇY — GELJEGIŇ DAŇY

Türkmeniň ykbal asmanyndan nur saçýan Garaşsyzlyk halkymyza diňe bir Altyn eýýamyň altyn gapysyny açyp bermän, eýsem onuň asyrlaryň jümmüşinden gözbaş alýan ýol-ýörelgelerini, däp-dessurlaryny, edim-gylymlaryny täzeden dikeltmeklige, medeni we ruhy miraslarynyň ilgünüň köňül ganatyna öwrülmegine hem giň mümkinçilik berdi. Bu bolsa häzirki türkmen döwletiniň berk taryhy binýat esasynda gurulýandygyny alamatlandyrýar.

Türkmen topragy müňlerçe ýyllaryň dowamynda dünýä medeniýetiniň umumy taryhy üçin ähmiýetli wakalaryň mesgeni boldy. Bu toprak ekerançylyk, maldarçylyk, ylym, medeniýet we sungat sallançagy boldy. Alymlar biziň eýýamymyzdan 6 müň ýyl öň türkmenleriň ata-babalarynyň öňdebaryjy bilimleri özleşdirendigini nygtaýarlar. Irki ekerançylyk zamanasyndaky türkmen jemgyýetleri Garadepe, Göksüýri, Ýylgynly ýaly oturymly ýerleri — ajaýyp ýadygärlikleri miras goýdy. Gadymy oguz-türkmen döwleti, Parfiýa zamanasy, seljuk türkmenleriniň döreden onlarça döwletleri, osman türkmenleriniň soltanlyklary we beýleki türkmen döwletleri adamzadyň syýasy taryhynda özboluşly adalat baýdagy bolup pasyrdady. Hut şonuň üçin hem Türkmenistany dünýä taryhynyň ösüşinde Hytaýyň,

Mesopotamiýanyň, Müsüriň hatarynda goýýarlar. Ata-babalarymyz dünýä gymmatlyklarynyň arasynda özboluşly, milli öwüşgin bilen lowurdaýan ruhy we medeni baýlyklary bize miras galdyrdy.

Medeni miras — bu perzendiň üstünde kökenek gerýän türkmen enesiniň hüwdüsidir, agras türkmen gojasynyň pendi-nesihatydyr. Mukaddes topragy gany bilen goran gaýduwsyz gerçegiň iň soňky demdäki wesýetidir, naçar doganyň gerçegiň jesedini ýuwýan ajy gözýaşydyr.

Medeni miras — bu türkmeniň şan-şöhratdan doly geçmişine buýsanjydyr, şu gününe söýgüsidir, ertirine ynamydyr.

Medeni miras — bu gadymy hem müdimi halkymyzyň asyrlaryň dowamynda hoşalap çöplän paýhas hakydasydyr, şu gününe ygtybarly ynamydyr, ertirine ýol çelgisidir. Mahlasy, medeni miras türkmeniň geçmişidir, barlygydyr, dowamatydyr.

Türkmen halkynyň gadymdan gözbaş alyp gaýdýan edebi akabalarynyň, sungat däpleriniň adalaty, erkinligi, agzybirligi, mertligi we bitewiligi wasp etmedik döwri bolan däldir. Bu gün şol asylly däpler biziň beýik Garaşsyzlygymyzyň beren süýji miweleri, röwşen ertiriniň mukaddes umytlary bilen birleşip, türkmen abraýynyň, mertebesiniň has-da belende göterilmegine hyzmat etmelidir.

Ruhnamada belläp geçişim ýaly, «***Biz türkmen halkynyň mirasdüşerleri hökmünde ata-babalarymyzyň taryhyň gatlarynda galan medeni, edebi gymmatlyklaryny tapmalydyrys, täzeden jana getirmelidiris. Bu ata-***

***babalarymyzyň öňünde biziň ogullyk borjumyzdyr*»**.** Biz ata-babalarymyzyň öňündäki şol ogullyk borjumyzy berjaý etmek maksady bilen hem Türkmenistanyň milli medeniýet «Miras» merkezini döretdik.

Asyrlaryň gatlaryna siňen medeni mirasymyzy düýpli öwrenmek, Ruhnamanyň ruhunda ylmy esasda özleşdirmek, dünýäniň dürli künjeginde beýik döwletleri döreden halkymyza degişli miraslary tapmak, olary täzeden jana getirmek, ajaýyp kitaplara öwrüp, gaýtadan halkymyza hem-de dünýä ýaýmak «Miras» merkeziniň işgärleriniň öňünde duran gaýragoýulmasyz borçdur!

**Eziz halkym!**

Siziň eliňizde «Miras» merkeziniň taýýarlan kitaby. Bu kitabyň biziň ata-babalarymyzyň döreden ruhy we medeni gymmatlyklaryna teşne kalbyňyza teselli berjekdigine ynanýaryn. Käbelerimiz hem kyblalarymyz hakyndaky ýüreklerimiziň töründäki gyzgyn söýginiň oduny alawlandyrjakdygy mende ýakymly duýgy döredýär.

«Miras» merkeziniň çykarjak kitaplarynyň höwrüniň köp boljakdygyna ynanýaryn we oňa ak ýol arzuw edýärin.

Işiň rowaç, ýollaryň ýagty bolsun!

**Türkmenistanyň Prezidenti**
**Saparmyrat TÜRKMENBAŞY.**

## BISMILLÄHI -R-RAHMÄNI-R-RAHYM

## GAZALLAR

### ꧁ 1 ꧂

Janymdan özge ýary wepadar tapmadym,
Köňlümden özge mähremi esrar tapmadym.

Janym dek özge jany, dil efgar görmedim,
Köňlüm kibi köňülni giriftar tapmadym.

Ösrük gözüne täki köňül boldy mübtela,
Hergiz bu telbäni ýene hüşýar, tapmadym.

Naçar pyrkaty bile hüý etmişem neteý,
Çün waslyna özümi sezewar, tapmadym.

Bary baraý işigine bu nobat eý, köňül,
Niçe ki baryp işigine bar, tapmadym.

Babyr özüňi örgetegör, ýarsyz ki men –
Istäp jahany, munça kylyp ýar, tapmadym.

## ꕥ 2 ꕥ

Gurbat-u hijrana galdym ah, ol jan, elinden,
Jana ýetdim imdi gurbat birle hijran, elinden.

Görseter gäh tygy-ýu gäh ok, halymy bilmeýin,
Ne belalar göredir men, ýary nadan, elinden.

Il pyganymdan bijan-u men bu jandan eý, ajal –
Kyl halas ilni-ýu meni jany-efgan, elinden.

Babyr ol aý hijrinde işiň, besi duşwar idi,
Şükür, kim gutardy ölüm seni asan, elinden.

## ꕥ 3 ꕥ

Ýar ýüzümi görüp derdi-gamymy bilse gerek,
Ýüz görüp derdi-gamym çäresini kylsa gerek.

Eý, saba jany-köňülni [onuň] özi teň kyldy,
Köňli birle diýe sen, jany üçin gelse gerek.

Waslyny ne kylaýyn gaýrydan aýrylmady hiç,
Ýar wasly maňa agýardan aýrylsa gerek.

Waslynyň gadryny çün bilmedi bu telbe köňül,
Hijriniň tygy onuň ýüregini dilse gerek.

Şükür, «Babyry biler men» diýen ermiş ol aý,
Lä-jerem bendelerini şalary bilse gerek.

### ➹ 4 ➷

Saçynyň söwdasy düşdi başyma, başdan ýene,
Tirer boldy ruzygärim ol gara gaşdan ýene.

Men hut ol tyfl periweşe köňül berdim weli,
Hanymanym nägehan bozulmagaý ýaşdan ýene.

Ýüz ýamanlyk görüp, ondan telbe bolduň, eý, köňül,
Ýagşylyga göz tutar sen, ol periweşden ýene.

Daş urar etfal meni, öýde paryg ol peri,
Telbeler dek kyçgyrar men, her zaman daşdan ýene.

Aýagym ýetinçe Babyr dek gider erdim neteý,
Saçynyň söwdasy düşdi başyma, başdan ýene.

### ➹ 5 ➷

Köňülge boldy ajaýyp bela, gara saçyň,
Şikeste köňlüme ermiş, gara, bela saçyň.

Başyma çykdy tütün reşkden gara saç dek,
Aýaga düşgeli, eý serwi näz, tä saçyň.

Miýesser oldy junun mülki, eý, junun ähli,
Nisary eşgi imdi bu gün maňa saçyň.

Saçyň şikestide bardyr şikeste köňüller,
Köňüller açylar, açylsa ol, gara saçyň.

Açyldy köňli, çün açdyň saçyny Babyryň,
Ne aýyp eger diýse, dilbend-u-dil-guşa saçyň.

**꧁ 6 ꧂**

Belaýy yşk ki, her dem maňa jepaýydyr,
Bu yşkdan geçe alman, ajab-a belaýydyr.

Hatty lebine tutaş bolsa, eý, köňül, ne ajap,
Ki Hydyr çeşmeýi haýwana, rehnemaýydyr.

Ýarar bu hassa köňül derdine oky-ýarasy,
Meger ki her ýarasy ýarnyň dowaýydyr.

Bahar paslydyr-u meý höwesi başymda,
Aýak tut maňa saky, ki, hoş howaýydyr.

Ol aý rakyba boldy rafyk-u Babyrnyň –
Rafyk-u hemdemi hijrinde ah-u waýydyr.

**꧁ 7 ꧂**

Gözümde muttasyl ol, egme gaş, gerek bolsa,
Gaşymda göz ýarugy ol kuýaş, gerek bolsa.

Sujut wagtyda mährap bolmasyn hergiz,
Ki baş goýarda oşol egme gaş, gerek bolsa.

Habyp yşgynda başdan geç, eý, köňül, ýok ise –
Bu ýola goýma aýak, saňa baş gerek bolsa.

Goýup aýagyga baş, sorsa laglydan her kim,
Başyna – toprag-u, agzyna – daş gerek bolsa.

Seniň bile bary il nähoş bolsa, eý, Babyr,
Ne bolgusy saňa ol ýary hoş gerek bolsa.

**ᘓ 8 ᘓ**

Ol ki maňa ýary dilnowaz, göründi,
Jebrini görkezdi köp-u az, göründi.

Boldy başym pest paýy busyda, ahyr,
Gerçi burun esru, serefraz göründi.

Seniň üçin ol ki başyn oýnamady hiç,
Saňa ajaýyp ki [ol] yşk-baz, göründi.

Yşk barynda salah-u toba-ýu takwa,
Barysy takyk bil, mejaz göründi.

Duşmany jan oldy ne kylaý saňa Babyr,
Ol ki maňa ýary dilnowaz göründi.

**ᘓ 9 ᘓ**

Ne göreý Tubyny, kaddy hoş hyramyň barynda,
Ne kylaý sünbüli, hatty müşkfamyň barynda.

Kim Hydyr suwun agyzlangaý, lebiňiň gaşynda,
Kim Mesih elfazydan diýgeý, kelamyň barynda.

Aşygyňny döwleti waslyň bile kyl muhterem,
Husn ähli içre munça yhtyramyň barynda.

Bizden aýry daýym il birle içer sen badany,
Bizni hem gähi sagyn şurby mydamyň barynda.

Eý, köňül, ger gaýry sözi zähri katyldyr ne gam,
Leblerinden şerbeti ýuhýil-yzamyň[1] barynda.

Terki namys eýläban betnam bolgul yşk era,
Kim seni aşyk diýgeý namus-u namyň barynda.

Babyr, ol gül köýide bilbil kibi tapdyň makam,
Bir nowaýy rast kyl, mundak makamyň barynda.

**❧ 10 ☙**

Seniň yşkyňda eý, nämähriban, bihanyman boldum,
Diýmen bihanyman, awaraýy iki jahan boldum.

Lebiň ger bermese posa, niçik jan elte algaý men,
Bu ýolda kim, adem sährasyna imdi rowan boldum.

Sorup ol aý lebiňden agzynyň remzini aňladym,
Bir agyr söz bile, görüň ki, munça hurdedan boldum.

Niçe kim gaşy ýaýlar yşkynda düzlügi görkezdim,
Weli, ahyr melamat oklaryna ok-nyşan boldum.

---

[1] Gurhanyň 36-njy «Ýasin» süresiniň 78-nji aýaty: «Çüýräp giden süňkleri kim direldip biler?».

Güler erdim burun, Perhady misgin dessanyna,
Bu Şirindir ki, onuň birle ok hemdessan boldum.

Wysalyň döwletine ýetmesem, Babyr kibi netaň,
Ki hijriň mähnetinde esr-u zar-u, natuwan boldum.

**ꕥ 11 ꕥ**

Kim görer hurşydy, ol mahy-sima bolmasa,
Kim sorar şekeri, ol lagly-şekerha bolmasa.

Gül tikendir gözlerime, ol ýüzi gülden ýyrak,
Serw okdur bagryma, ol serwi bala bolmasa.

Jennetil-mä’wany eý, zahyt, neteý men zary kim,
Isterem köýünden özge maňa mä’wa bolmasa.

Diýmegil diwana köňlüme, ki «Ryswa bolma» diýp,
Aşyk bolgaýmy idi ol telbe, ryswa bolmasa.

Ger başyňy kesseler yşkynda, eý, Babyr, seniň,
Ýardan köňlüň gerek kim, özge katga bolmasa.

**ꕥ 12 ꕥ**

Ýene göz öýünde mä’wa kylyp sen,
Köňül kaşanasynda jaý kylyp sen.

Ýene söwdaýy zülpüňden nigar-a,
Meni aşufta-ýu, şeýda kylyp sen.

Gamym ýok, jan eger bersem gamyňda,
Özüňni munça biperwa kylyp sen.

Gaşyňdan meni ok dek daşlar üçin,
Ýaňy aý dek gaşyňy ýaý kylyp sen.

Gözümden ýaşynyp, eý, bahry eltap,
Gözümiň ýaşyny derýa kylyp sen.

Sagynmaz jennetil-mä’wany Babyr,
Onuň köňlünde tä, mä’wa kylyp sen.

**ꕥ 13 ꕥ**

Janyma ot saldy, ol ruhsary zyba, ýene,
Köňlüme ol zülp boldy, maýaýy söwda, ýene.

Görsedip ruhsar-u zülpün, ol peri-peýker, maňa,
Jany-köňlümni kylypdyr, walaýy şeýda, ýene.

Ýar köýündäki tam sen, sen maňa puşty-pena,
Saýaýy lutfyňny sal, çün saňa geldim daýana.

Şatlygy-ýu parahatny goýup, [men] aşyk bolup,
Mähneti-gamy kylyp men özüme peýda, ýene.

«Ýara gul men» diýgeç, Babyrny ryswa eýledi,
Taňry men dek bendesini kylmasyn ryswa, ýene.

## ꟸ 14 ꟸ

Bir peri, men telbäni husnuna maýyl kylgu dek,
Gözüm içre ýer tutup, köňlümde menzil kylgu dek.

Köňlüm-u gözüm ýüzüne wala-ýu haýran bolup,
Janyma ýüz müň gam-u mähneti hasyl kylgu dek.

Natuwan janyma yşky-gaýgyny geltirgu dek,
Aýşy-eşreti köňülden, gaýgy zaýyl kylgu dek.

Kylmady Perhad-u Mejnun özün, ryswa, men kibi,
Kim bu nowg iş, iş imesdir, hiç akyl kylgu dek.

Ol peri yşkynda Babyr jan berip, eý, ähli yşk,
Yşk etwaryny yşk ähline müşgil kylgu dek.

## ꟸ 15 ꟸ

Ýaňy aý ýar ýüzi birle görüp, il şady baýramlar,
Maňa ýüz-u gaşyňdan aýry, baýram -aýyda gamlar.

Meniň bu tary muý ýaňlyg tenime tablary saldy,
Ol aýnyň ýüzünde sünbül kibi zülpündäki hamlar.

Howaga dudy-ahyn pytradar, yşk ähli gaýratdan,
Saba tahrykydan her gäh perişan bolsa perçemler.

Açyldy zülpi-ýu hüýler nemudar oldy ýüzünde,
Gül üzre çün bolar peýda, gije açylsa şebnemler.

Men-u künji gam-u ah-u pygan-u eşki hunalut,
Ne hoşdur köşeýi haly, meýi sapy-ýu hemdemler.

Köňülni yşk bozdy, ne yssyg pendi-nesihatdan,
Meniň mejruh köňlüme ýaraşmaz, uşbu merhemler.

Ýüzi nowruzy, wasly aýdyny Babyr, ganymat tut,
Ki mundan ýagşy bolmaz, bolsa ýüz nowruz baýramlar.

**꧁ 16 ꧂**

Açylyp iki saçy ýüzüne ýaýylmyşlar,
Ýaruk jahany gözüme garaňky kylmyşlar.

Çakyr bagyr ganydyr, barça yşk ähline,
Zehi olar ki bu meýden demi aýylmyşlar.

Ne kylsam eýleme, eý, ýar, aýp kim mende,
Junun-u yşk-u ýigitlik bary gatylmyşlar.

Salahga, hyrat ähli meni ýawuk diýerler,
Görüň ki, uşbu çiçenler ýyrak ýaňylmyşlar.

Ne sud yşky ilden ýaşyrmak, eý, Babyr,
Çün halatyňy bary älem ähli bilmişler.

**꧁ 17 ꧂**

Geltürse ýüz belany oşol biwepa maňa,
Gelsin eger ýüzümi öwürsem bela maňa.

Neteý men, ol rapyk bile, kim kylar besi –
Mähr-u wepa rakyba, ki jebr-u ne jepa maňa.

Bigäne bolsa akyl, meni telbeden taň,
Çün boldy ol peri sypatym aşna maňa.

Ah-u ýaşymdan arta turar zagyp, eý, tebip,
Bildim ýaraşmaz imdi bu ab-u howa maňa.

Derdim görüp mugalyjada zaýyg etme ömür,
Kim janda derdi yşk durar, bidowa maňa.

Tä, ýar kimi istär-u köňlüne kim ýakar,
Teşwiş bijähet turar, ahyr saňa, maňa.

Babyr, bolup durar iki gözüm ýolunda dört,
Gelse ne boldy gaşyma, bir-bir maňa, maňa.

**❧ 18 ☙**

Hatty benewşe, haddy läle, zülpi reýhandyr,
Bahary husnda ýüzi ajap gülüstandyr.

Iňi meňi aý-u dagy ýüzi, sözi gül-u mül,
Kaddy rowan-u teni jan-u erni merjendir.

Gaşynda çün gözünde kine, engübin lebinde,
Sözünde zähr-u läkin, tilinde dermandyr.

Gaşyňa köp barabilmen, neteý aralykda –
Ýaşym dişiň düründen aýry bahry-ummandyr.

Odumy tiz ede sen, her tarapa segredip at,
Semendi näz, ynany bir-bäri ýa:ndyr.

Ne nowg wasp kylaý suratyň letafetini,
Ki husnuňa seniň eý, ruh, akyl haýrandyr.

Jepa-ýu jebr eger kylsa Babyra, neteýin,
Ne ygtyýar maňa, herne kylsa soltandyr.

**19**

Kim görüpdir eý, köňül, ähli jahandan ýagşylyk,
Kim ki ondan ýagşy ýok, göz tutma ondan ýagşylyk.

Ger zamany nepi kylsam, aýp kylma, eý, rapyk,
Görmedim hergiz, neteýin bu zamandan ýagşylyk.

Dilrubalardan ýamanlyk geldi mahzun köňlüme,
Gelmedi janyma hiç aramy jandan ýagşylyk.

Eý, köňül, çün ýagşydan gördüň ýamanlyk esru-köp,
Imdi göz tutmak ne, ýagny her ýamandan ýagşylyk.

Bary ilge ýagşylyk kylgyl, ki mundan ýagşy ýok,
Kim diýgeýler "Dähr era galdy, pylandan ýagşylyk".

Ýagşylyk ähli jahandan isteme, Babyr kibi,
Kim görüpdir eý, köňül, ähli jahandan ýagşylyk.

## ꕤ 20 ꕤ

Ne wepa ömrümde ol jan-u jahandan görgeý men,
Kim wepa jandan görüpdir, kim men ondan görgeý men.

Göz ýolundan ol peri husnun nazar eýlär idim,
Gan ýaşym ol ýoly tutdy, imdi kaýdan görgeý men.

Ýa Rep, ol gün şum täleýden maňa bolgaýmy kim,
Janyma aram, ol aramy jandan görgeý men.

Göz görer, läkin salar meni belaga bu köňül,
Bu belany nije çeşmi hunfeşandan görgeý men.

Bertarap kylgyl wepa istärni ilden, Babyr-a,
Ol galatdyr, kim wepa, ähli jahandan görgeý men.

## ꕤ 21 ꕤ

Zagyfdan göýä meniň bu zary jismim naldyr,
Kim onuň şerhin diýmekde, hama tili laldyr.

Zagyflyk jismim bile bu natuwan köňlüm era,
Dert bar erkeniçe uşbu katdym daldyr.

Men dem-ä dem gan ýuwtar men hijr aýagyndan neteý,
Özgeleriň jamy wasly gerçi mal-a maldyr.

Zülpüne wabeste men, waslyna ýokdur destres,
Eý, hoş ol azada kim bikaýd-u paryg baldyr.

Ol periden men niçik jan elteýin, kim, Babyr-a,
Wasly müşgil, hijri mühlik, gamzasy kattaldyr.

**ꕤ 22 ꕤ**

Sen dek maňa bir ýary jepakär tapylmaz,
Men dek saňa bir zary wepadar tapylmaz.

Bu şekl-u şemaýyl bile hut hüýri, peri sen,
Kim husny beşer içre, bu mukdar tapylmaz.

Agýar göz alnynda-ýu ol ýary aýan ýok,
Gam hary köňül içre-ýu gamhor tapylmaz.

Eý, gül, meni zar etme ki husnuň çemeninde,
Gözni ýumup açgunça, bu gülzar tapylmaz.

Babyr seni çün «ýar» diýdi, ýarlyg etgil,
Älemde kişige ýok ise, ýar tapylmaz.

**ꕤ 23 ꕤ**

Ölüm uýkusyna baryp, jahandan boldum asuda,
Meni isteseňiz, eý, dostlar, görgeý siz uýkuda.

Zamana ähli içre eý, köňül, aýa tapylgaýmy,
Seniň dek dertpeýma-ýu, meniň dek dertpeýmuda.

Ne kim takdyr bolsa, ol bolar, takyk bilgeý siz,
Erur jeň-u jedel, renj-u ryýazat barça bihuda.

Özüňi şat tutgul, gam iýme dünýä üçin zynhar,
Bir dem gam iýmäge arzymas dünýäýi fersuda.

Ulusdan dynmadym ömrümde hergiz lahzaýy Babyr,
Meger, ölsem bu älem ählinden bolgaý men asuda.

**☙ 24 ❧**

Hazan ýapragy ýaly gül ýüzüň hijrinde sargardym,
Görüp, rehm eýlegil, eý, läleruh, bu çehreýi zerdim.

Sen, eý, gül, goýmadyň serkeşligiňi, serw dek hergiz,
Aýagyňa düşüp, bergi hazan dek, munça ýalbardym.

Letafet gülşenide gül kibi, sen sebz-u horram gal,
Men erçi dehr bagyndan, hazan ýapragy dek bardym.

Hazan dek gan ýaşym, sary ýüzümden il teneffurda,
Beher reňki, bihamdylla, ulusdan özni gutgardym.

Ne talygdyr maňa, kim ahyr bagtym tapylmady,
Pelek owrakyny hernäçe, kim depder dek agtardym.

Ulusnyň tagn-u tarypy maňa, Babyr, barabardyr,
Bu älemde özümni çün ýaman-ýagşydan ötgerdim.

**☙ 25 ❧**

Hattyň era yzaryň – sebze içinde läle,
Ol çeşmi pür-humaryň – läle dagy gazala.

Barça periler, eý, jan, gerdiňde zar-u haýran,
Göýä erer nemaýan, aý degresinde hala.

Mähr-u wepany agýar köp gördi senden, eý, ýar,
Jebr-u jepany bisýar kyldyň, maňa howala.

Hijriňde eý, periroý, gözümden uçdy uky,
Her gije daňa dogry, işimdir ah-u nala.

Ýüz safhasynda hatlar ýaşdan ki her tarap bar,
Yşkynda Babyr, eýlär bu nowg ýüz risala.

**ꕥ 26 ꕥ**

Köňlümi çün ol peri alypdyr,
Diwana bolarga ne galypdyr.

Bidil ekenimi imdi bilgeý,
Çün bir kişi köňülni alypdyr.

Köňlümi alyp tagapylyn gör,
Bilmesge özüni ne salypdyr.

Zülpüň çerigini ýyg, ki jemgy,
Bu pitneden esru gozgalypdyr.

Babyr, niçe gün köňli hoş tut,
Bu älem işi çü, munkalypdyr.

## ꧁ 27 ꧂

Sorama halymy ki, boldum burnagydan zarrak,
Jism jandan zar-u janym jisimden efgarrak.

Bende takryr eýleý alman, bendi bendim derdini,
Ýüz demir bent bolsa, ondan bu erer duşwarrak.

Mest-u bihudlyk bile ömrüňi ötgerdiň, daryg,
Eý, köňül, mundan nary bol birneme hüşgärräk.

Gaflat ukysyndan oýan, ger dilär bolsaň myrat,
Kim, ýeter maksada, her kim bolsa ol bidarrak.

Ölgeli ýetdim, meniň janym gamyn iý, eý, rapyk,
Dähr era çün ýok kişi, senden maňa gamhorrak.

Gelmez ogşar zähmetiň yslaha Babyr, meger,
Her dowa kim kyldylar, bolduň taky bimarrak.

## ꧁ 28 ꧂

Waslyn ol aý, maňa muhal kylar,
Hijrinden meni hassahal kylar.

Bilmeýin halatymy ol bimähr,
Özgeler dek meni hyýal kylar.

Al ýüzi göz ýaşymy gan kyldy,
Görgeç “ok” diýip idim, ki al kylar.

Serefraz etse dähr, şat bolma,
Kahyrul-emr, paýmal kylar.

Men kim-u zuhdy toba kim, zahyt,
Niçe endişeýi muhal kylar.

Toba işin buýurma Babyra,
Kim bu işi oşol osal kylar.

**❧ 29 ☙**

Hijr öldürdi meni, aňlasam erdi munça,
Dostlar ýardan aýrylmaz idim ölgünçä.

Zahyd-a, dowzah odudan meni ne gorkuza sen?!
Hijr ody gaşynda görmez men ony uçgunça.

Ol kuýaş, mährini bir zerre maňa görkezmez,
Köwkebi eşk döküp, bolsam eger gerdunça.

Husunda artyk eger bolsa ýüzi Leýliden,
Men dagy bar men onuň yşkynda ýüz Mejnunça.

Rindeler alnynda haýwan suwuny köp öwe sen,
Eý, Hydyr, barmy eken ol suw, meýi gülgünçe.

Babyr-a, şygryňa ger salsa gulak ol şahyň,
Bolgusydyr sözüňe gadyr, dürri meknunça.

## ꕥ 30 ꕥ

Tekellup herniçe suratda bolsa ondan artyk sen,
Seni “jan” diýerler, emma bitekellup jandan artyk sen.

Periniň husn içre gerçe ady binihaýatdyr –
Meni diwana gaşyda, weliken, ondan artyk sen.

Peri bu husn birle görse ýüzüňi, bolup telbe,
Seni taryp eder, läkin, sypat kylgandan artyk sen.

Gadam renjide kyl, köňlüm üçin eý, ýaryň oky,
Meniň bu natuwan köňlüme çün dermandan artyk sen.

Ykamat çünki kyldyň Babyr-a, ol hüýr köýide,
Makamyň rowzadan öwla, özüň Ryzwandan artyk sen.

## ꕥ 31 ꕥ

Menden özge hassalara laglydan derman berer,
Men berer men jan-u, ol ömür özgelere jan berer.

Aşygy men, ol kylar agýara mahbuplyk,
Dertmendi men, weli, ol özgäge derman berer.

Okunda peýkam imes bir katra haýwan suwudyr,
Ýetgeç ok jansyz tenime, jan oşol peýkam berer.

Gan ýaşymy hijride, şygrymy waspyda görüň,
Kim bu ýaly dürr-u göwher haýsy bahr-u kän berer.

Bolgaly kaddyňa maýyl waslydan mahrum men,
Babyr-a, ol husn nahly bir meger hyrman berer.

**32**

Gara zülpüň pyrakynda perişan ruzygärim bar,
Ýüzüňiň iştiýakynda ne sabr-u, ne kararym bar.

Lebiň bagrymy gan kyldy, gözümden gan rowan kyldy,
Nige halym ýaman kyldy, men ondan bir sorarym bar.

Jahandan maňa gam bolsa, ulusdan ger elem bolsa,
Ne gam ýüz munça hem bolsa, seniň dek gamgusarym bar.

Eger muslyh men, er müfsit-u ger aşyk men, er abyt,
Ne işiň bar seniň zahyt, meniň [hem] ygtyýarym bar.

Pyganym aşdy bilbilden, gamy ýok zerre bu guldan,
Besi Babyr, oşol gülden köňülde harharym bar.

**33**

Bu ýaly bilsem erdi, hijriniň mühlik gara şamyn,
Berermi erdim ölgünçä eligden wasl eýýamyn.

Jahanda aýş-u eşretden köňül aram tapgaýmy,
Kişi tä görmeginçä ýanynda mahweş dilaramyn.

Köňülde hesreti ol aýnyň agzynyň, çü bihetdir,
Köňül göýä ki mundandyr, tutupdyr gunça endamyn.

Mesih enfasy ýaly jan berer fersuda jismime,
Saba getirse nägäh hijr era, ol ýar peýgamyn.

Muwapyk ýarlar birle bu demi hoş geçir Babyr,
Neçün kim geler deme bola almaz kişi zamun.

**ꕥ 34 ꕥ**

Beýek nägäh gözüme uçrap ötru,
Meni diwana kyldyň eý, peri ru.

Jahanda her kişiniň bar myrady,
Meniň ýokdur myradym senden aýry.

Meger, ukyda ýüzüň görgeý erdim,
Weli, hijriňde gözden uçdy uky.

Iki saçyň bile ýüzüň kuýaşyn,
Gijeler ýat eder men daňa degru.

Tarahhum eýle kim, biçäre Babyr,
Seniň yşkyňda boldy zary-esru.

**ꕥ 35 ꕥ**

Telbe köňlüm kim seniň çeňiňdedir ýat eýlegil,
Bir nowazyş bile köňlümi meniň şat eýlegil.

Eşret içre her haçan kim çeň alsaň eliňe,
Pyrkatyňda galan egri kamatym ýat eýlegil.

Saz eýläp bir neşat eňňizi çeň, eý, dilruba,
Binowa köňlümi gam çeňinden azat eýlegil.

Mejlis içre çeň bile dartyp owaz, eý, peri,
Sabry huşum, jüz-u owragyny bir ýat eýlegil.

Çeňde her kök çalar ýaryň çü ýokdur Babyr-a,
Ýere baş çalmak bile özüňi mugtat eýlegil.

**ꕤ 36 ꕤ**

Goý, eý, a:kyl, nesihat sözlerin kim dilbent ermez,
Meniň diwana köňlüme nesihat sudment ermez.

Niçe diwana köňlümi kylar sen nefi, eý, a:kyl,
Egerçe telbedir bary, seniň dek hudpisint ermez.

Kylar sen talh aýşym kämini bihuda sözlerden,
Seraser sözleriň zähridir, eý, nasyh, ki pent ermez.

Bolup men bir periniň anbaryn saçyna wabeste,
Men telbäge imdi hajaty zynjyr bent ermez.

Jahanda köp geda gerçi lewent etwarlyk bardyr,
Welikin, Babyra hergiz seniň dek şah lewent ermez.

**ꕤ 37 ꕤ**

Ol periniň tygyndan gorkuzma meni, eý, rakyp,
Yşkynda başymga meniň her ne gelse, ýa nesip.

Telbe bolmaklykdan özge çäreýi ýokdur maňa,
Ol periroý nägehan er çyksa öýden ýasanyp.

Öwrülip başyňa, eý, aý, kylmyşam terki watan,
Rehim kylgyl maňa, kim sergeştedir men hem garyp.

Janda berkişen okun çekmek maňa renji turar,
Goýgul, “ol oky çekeý” diýip, renç çekme, eý, tebip.

Babyr-a, hergiz gulak şygryňa ol gül salmady,
Gülge ne perwaý, ýüz perýat kylsa andalyp.

**❧ 38 ❧**

Ne çemende serwi bar, ol kamaty ragna kibi,
Ne gülüstan içre gül bar, ol ruhy zyba kibi.

Ne jepa töwründe bar dünýäde ol bimähr dek,
Ne wepa babynda bar älemde, men şeýda kibi.

Däneýi haly, Mesih asa lebiniň üstünde,
Natuwan janyma boldy maýaýy söwda kibi.

Eýlesem köýünde mä’wa neýläýin jenneti kim,
Bar maňa ol hüýr köýi jennetil-mä’wa kibi.

Bezm era, eý dostlar, ne meý ki gan içmek durar,
Saky, ger bolmasa ol şowky-bezm ara kibi.

Münse abraş ol kuýaş, köýmez neteý Babyr-a,
Meni köýdürmäge ýeldir merkep, otdur rekaby.

## ꟸ 39 ꟹ

Gül jemalyn ýapan, ol gülüň iki reýhanydyr,
Gunça syryn açan, ol iki lebi handanydyr.

Ol müselsil iki zülpi gül ýüzüniň döwrüde,
Gül üzre agnar, meger ol ikiniň döwranydyr.

Oky zahmyny görüp herýan tenimde, il diýgeý –
Kim «Bu kuhy derdiniň ol läleýi nugmanydyr».

Sil imesdir ýer ýüzün tutan, gözümniň ýaşydyr,
Ragd imesdir göge çyrmaşan, köňül efganydyr.

Läjerem bolgaý perişan-u howaýy men kibi –
Zerre ýaly, kim ki bir hurşyt sergezdanydyr.

Ol peri yşkynda Babyr, köňlüm andak telbedir,
Kim saçy zynjyrydyr [hem] köýi zyndanydyr.

## ꟸ 40 ꟹ

Gök wesmede ol aý gaşy göýä hyýaldyr,
Ýa aý başynda gökde görünen hilaldyr.

Ne nowg ogşasyn ýüzüne afytap kim,
Onuň zowaly bardyr-u bu bizowaldyr.

Agzy-ýu iki zülpi katdy bolmasa maňa,
Reýhan-u serwi, gunça görerden melaldyr.

Uşşak, ahy ýelinden asyp tapmasyn,
Katdyň ki husn bagynda näzik nahaldyr.

Köňlüme dert gelgeli ham boldy kamatym,
Katdym meger ki dert ýandagy däldir.

Gerçi wepa-ýu mähri bilmez meniň aýym,
Läkin, jepa-ýu jebirde sahypkemaldyr.

Herniçe bienaýat ise, ýar Babyr-a,
Sen goýma hyzmatyňy, ony uýaldyr.

**༄ 41 ༄**

Bu gije külbäme geldi ol kuýaşym ýaşyryn,
Karnlarda gelmedi hergiz munuň dek giç-gurun.

Agzy dek dar, pursat wasly, weli hijri ýoly –
Ol muanbar saçy ýaňlyg hem garaňky hem uzyn.

Tä hyýaly aryzyň düşdi köňüle eý, kuýaş,
Boldy köňlüm bir ýanar od-u süňklerim odun.

Boldy köňlümde gereh hasrat, onuň dar agzyndan,
Bar meger jismim meniň dar-u köňül onda düwün.

Algaly janymy, hijrana howala kyldy ýar,
Goýma hijrana, ajal janymy al, Taňry üçin.

Serw dek kaddy pyrakynda pyganymdyr belent,
Gül kibi, ruhsary hijrinde ýaşymdyr lälegün.

Yşk ile diwanalykda bolmuşam sahypkemal,
Yşk ähli imdi Babyrny diýgeý, siz züfunun.

## ཐ 42 ཐ

Gaýry daşy zahmyndan derdimi yzhar etmedim,
Içdäki pynhan gamym daşdan numudar etmedim.

Gandan ilge ýaýdy tyfly eşk-u syrrymy meniň,
Çünki men ol ýaşny hergiz sahypesrar etmedim.

Ýüzi hurşydy, dişi dürden aýry jisimde –
Galmady bir zerre ýer, kim dişden, efgar etmedim.

Gelmedi köňlüme yşkynyň surury – döwleti,
Tä özümni mähneti gama sezewar etmedim.

Täleýimden ne yssyg Babyr, pygan-u nala kim,
Uýkulyk bagtymy bu üýn birle bidar etmedim.

## 43

Gaşy-ýu kaddy-ýu agzyn ol mah,
Görkezmese maňa neýläýin, ah.

Tutdum saçyny, “ýüzün göreý” diýip,
Tün uzyn-u men garyp gümrah.

Katdy bile iki zülp-u agzy,
Janyma bela bolupdyr, Allah.

Ha isle, ha köňli kowala,
Çün sen, sen bu köňüle dilhah.

Il bilmese halatym, biler ýar,
Halymdan erer Hudaý ägäh.

Kabul sary ger azymat etseň,
Gurban kylaý özüm saňa, eý, şah.

Babyr, ýene otly ah çekdiň,
Köýdürmesin ili, ahy nägäh.

**☙ 44 ❧**

Çarhyň men görmegen jebr-u jepasy galdymy,
Hassa köňlüm çekmegen derd-u belasy galdymy.

Meni har etdi-ýu kyldy muddagyny perweriş,
Dähri du:nperweriň özge muddagasy galdymy.

Meni öldürdi jepa-ýu jebir bile ol kuýaş,
Imdi tirgizmek üçin mähr-u wepasy galdymy.

Aşyk bolgaç gördüm ölümni özüme eý, rapyk,
Özge köňlümiň bu älemde herasy galdymy.

Eý, köňül, ger Babyr, ol älemi istär, kylma aýp,
Taňry üçin diý, bu älemniň sapasy galdymy.

## ꕥ 45 ꕥ

Meniň köňlüm ki gülüň gunçasy dek tehbe-teh gandyr,
Eger ýüz müň bahar olsa açylmagy ne imkandyr.

Eger ol gaşy ýaýsyz bag keştin arzuw kylsam,
Gözüme ok turar serw-u köňle gunça-peýkamdyr.

Bahar-u bag seýrin ne kylaý kim dilistanymyň,
Ýüzi – gül, zülpi – sünbül, kamaty – serwi huramandyr.

Wysaly lezzetinden ruh tapmaklyk erer duşwar,
Pyraky şiddetinde ýogsa jan bermeklik asandyr.

"Başyndan öwrüler" armany birle öldüm, eý, Babyr,
Meniň nagşymy, bary ol peri köýünden aýlandyr.

## ꕥ 46 ꕥ

Egerçe sensizin sabr eýlemek eý, ýar, müşgildir,
Seniň birle çakyşmaklyk dagy bisýar müşgildir.

Mezajyň näzig-u sen tün, men bir biedep telbe,
Saňa halymy kylmak, eý, peri, yzhar, müşgildir.

Ne yssyg nala-ýu perýat hap-alut bagtymdan,
Bu üýnler bile çün kylmak ony bidar, müşgildir.

Maňa asan turar bolsa eger ýüz müň tümen duşman,
Weli, bolmak jahanda, eý, köňül biýar, müşgildir.

Wysalyn kim dilär sen näzi hoş dartgyl, Babyr,
Ki älem bagynda tapmak güli, bihar müşgildir.

### ꕥ 47 ꕥ

Ol aýnyň ittifaky, nifakyna arzymas,
Eýýamy wasly, şamy pyrakyna arzymas.

Bu dähr içre besteri rahat dilärni goý,
Ol ferş çün bu köne rowagyna arzymas.

Aýşy ki ötdi, özge ony zikr eýleme,
Hernime ki etdi soragyna arzymas.

Kylmak umyd-u bim ile hyzmat şa alnynda,
Derbanynyň sögünji taýagyna arzymas.

Babyr wysalyny ne dilär sen, çü hijri ýar,
Bir lahza aýşy-mähneti bakyýa arzymas.

### ꕥ 48 ꕥ

Kaddy şahy gül dek nigärim hany,
Lebi gunça dek gülgüzarym hany.

Ne taň ýüz nigär ölse gan ýaş ile,
Ki ol ýüzi gül, ýaş nigärim hany.

Gara gijelerde gözüm ýarudar,
Oşol şemi şebhaýy tarym hany.

Ýarym gijeler geler erdi burun,
Bu tün gelmedi, ah ýarym hany.

Diýmäň terki yşkyny kyl ygtyýar,
Bu işde meniň ygtyýarym hany.

Pyrakyňda köňlümi gan eýleseň,
Saňa bolgaý ol bikararym hany.

**ꕤ 49 ꕤ**

Çün meni goýmaz pelek bir lahza wasl eýýamynda,
Daň ýok, eý, bimähr, eger ölsem pyrakyň şamynda.

Eý, köňül, ýüzün görüp zülpi perişanyn sagyn,
Şamy hijrandan tewehhüm eýle wasl eýýamynda.

Zülpüňde kim mesgen etdiň gör zenahdan çahyny,
Wa:kyf olgul, erer sen aždarhanyň käminde.

Gunça dek agzyň gamy köňlümde ger ýok, bes, nedir,
Çäk köňlüm haýaty gül-gunçasy endamynda.

Ýaryň peýgamy ýetgeç, tapdy jan fersuda ten,
Isa ygjazy meger, muzmar durur peýgamynda.

Babyr, ol gül zülpi astynda imesdir hallar,
Jan guşun saýt eýlär üçin, dänelerdir damynda.

## ꕥ 50 ꕥ

Başda ger ýokdur jelalet göwherinden efseri,
Ýanyma besdir müzellet topragyndan besteri.

Girgeli, gögsüm era köňlüm işim köýmek durar,
Men niçik köýmeý ki köňlüm içre bardyr ahkeri.

Sabr-u huş-u akl-u dinimi alypdyr, neýläýin,
Serw kaddy, gül ruhy, reýhan hatty, nesrin biri.

Kirpigi dek hanjaryn il gögsüne görgen zaman,
Gözüme her kirpigin ýa, Rep, ki kylgyl, hanjary.

Abraşyny ýeldirip ýetgeç ýykyldym, dostlar,
Ah, kim ömrüm daragtyny ýykdy [onuň] sarsary.

Genji husnyda görüň zülpi bile gülgünesin,
Göýä, ot saldy her ýan genç üzre aždary.

Hijr şamyndan meniň gan ýutmagmy ýat ediň,
Çekseňiz ol näzenin bile sabuhy sagary.

Her niçikdir ömri Babyr, hoşnut ötürmek gerek,
Kim bu bäş gün ömr gamgyn bolgaly kylmaz geri.

## ꕥ 51 ꕥ

Işigiňe baş urar men telbeler ýaly durup,
Eý, peri, ýol ber, wysalyňa ki gitmeý baş urup.

Serw, kaddyň barynda öz kaddyny çün kyldy wasp,
Oda ýakdy bagban serwi sehisini syndyryp.

Oturyp erdi, gopup gitmäge çün azm eýledi,
Ýene tirgizdi meni, alhamdulilla, öldürip.

Gözleri saýt eýlär üçin telbe köňlümi meniň,
Gaşy ýaýyny gurup, kirpik okuny dolduryp.

Tä saba zülpüni ol gülnüň perişan eýledi,
Jan bile akl-u köňülni ýelge berdim sowuryp.

Tabşyryp erdim köňülni ýara, çünki bardy ýar,
Hemra etdim hassa köňlümi Hudaýa tabşyryp.

Boýnuma zynjyry gam ýa bogazma tygy sütem,
Herne gelse yşk ýolunda, durup men telmuryp.

Men biler men gözi ka:tyl, lagly janbagş ekenin,
Çünki Babyr, hijrinde köp ýygladym agzym guryp.

**ꕥ 52 ꕤ**

Ne hoş bolgaý ki bir gün ukyly bagtym oýatsam,
Gijeler tar muýy dek, biliňe çyrmaşyp ýatsam.

Gäh, gül dek ýüzüni ol şeker sözliniň, istesem,
Gäh, şeker kibi ol ýüzi gülnüň, laglydan datsam.

Hany Şirin bile Leýli ki senden näz öwrense,
Hany Perhat-u Mejnun kim, olara yşk öwretsem.

Ýaryk gündiz, garaňky gijede nujum kibi bolgaý,
Çekip ger, ahy derdini köňül odun pytratsam.

Gözüm röwşenliginde bolgaý, eý, Babyr, besi kemlik,
Eger gaşy bile ýüzün hilaly köwne ogşatsam.

**ꕥ 53ꕥ**

Aldy köňlümi sagyndym kim maňa dildar imiş,
Bilmedim bu nowg menden ol peri bizar imiş.

Aşyk olgaç gördüm ol şemşat kaddyn, ýüz bela,
Alla, Alla yşk era mundak belalar bar imiş.

Iltifat etmez läkin näzi hyýal eýlär idim,
Indi bildim kim oňa menden bu ýaňlyg ar imiş.

Ol peri yşkynda ýok ölmekden özge çäresi,
Çün özi katyl, sözi mühlik-u gözi hunhor imiş.

Husn ähli eý, köňül, älem era yşk ähliniň,
Köňlüni saklar imiş, her kime kim dildar imiş.

Ol wepasyz ýardan çekmek ne ýagny munça gamy,
Husn ähli çünki, Babyr, dünýäde bisýar imiş.

**ꕥ 54 ꕥ**

Çyksa kuýaş pelege seniň ata çykanyň dek,
Bolgaýmy ol seniň dek, ol peri towsanyň dek.

Göwsümi çünki ýardyň girgil köňülge, kim bar,
Ol ýara eşigiň dek, göz onda röwzeniň dek.

Ger, simbergi, güli kylsa lybas özüne,
Bolgaýmy eý, gül endam, köýnek birle teniň dek.

Ol ýar hezretinde bisýar ýagşydyr gaýry,
Men hem ýaman imes leýk, ýagşy imes onuň dek.

Dawaýy yşk edip gaýr(y), Babyrny aýyp kylma,
Kim men idim seniň dek, sen bolgaý sen meniň dek.

**೨ 55 ೧**

Ýüz görkezip öldürer sen eý, aý,
Ýok sen kibi hudnema-ýu hudraý.

Kaddyň elib-u, gaşyň erur ýaý,
Diýsem ne ajap, eger seni "aý".

Hem läle, ýüzüň gaşyda bireň,
Hem serw, kaddyň barynda bipaý.

Okuň ýüregimde jaý kylypdyr,
Dartyp ýene oky, kylma bijaý.

Senden maňa ýüz hezar hasrat,
Menden saňa barmy hiç perwaý.

Ol ýar eger ýaşyrsa ýüz, ah,
Agýara ger görünse, ýüz waý.

Gülmez maňa subhy wasyl, Babyr,
Her niçe ki şamy hijr ýyglaý.

**꧁ 56 ꧂**

Alnynda güýin, görüň, elinde çöwgenin görüň,
Ýüzünde zülpi bile güýi-zenahdanyn görüň.

Segredip ýeldirgände, towsanyna göz salyň,
Ýaýkanyp ýol ýörese, serw huramanyn görüň.

Ol peri meýdan era jöwlanda ýüz müň näz ile,
Arkasynda ýüz meniň dek zar-u haýranyn görüň.

Yşkynda jany melamat okuna kylmaň hedep,
Gaşynyň ýaýyny gözläň, tiri müjgänin görüň.

Diýer ki: «Babyr, iltipat eýleý saňa ýeten zaman»,
Maňa ýetgeç gaşynda ýüz çyn-u ýalanyn görüň.

**꧁ 57 ꧂**

Ýaz boldy-ýu boldy ýene jennet kibi ýazy,
Hoş ol kişi kim aýş ile ötgeý gyş-u ýazy.

Dutara üýni aýş-u peragaty berer ýat,
Mutryba gulak tut ki aýdar nagmada sazy.

Çün kyblam erer ýar, kylaý gaşynda sežde,
Nasyh sözüni neýleý, imes sözi namazy.

Bu telbe-ýu medhuş dil-u jana ne hoşdur,
Kä gahry ytaby bile, kä işwe-ýu näzi.

Tut mugtenem ol ýary, Babyr, ki jahanda,
Mahmyt kim erdi, ne kişi erdi Aýazy.

**ꕥ 58 ꕥ**

Gunça dek köňlüm meniň gülzar meýli kylmagaý,
Gam bile bitgen köňül gülgeşt ile açylmagaý.

Reňbe-reň gülleriňi bagban arz etme kim,
Tehbeteh ganlyk köňül gül arzuwsyn kylmagaý.

Ýokdur ol kim gül ýüzüňden aýry baksam gül sary,
Gunça ýaly köňlüme ýüz hary-gam sanjylmagaý.

Aryz-u kaddyňy taryp etseler ýüz ýyl heniz,
Eý, ýüzi gül, serwi kat ýüzden biri aýdylmagaý.

Senden aýryldym eýse, boldy nesibim hary-gam,
Senden eý, gül, indi Babyr, bir zaman aýrylmagaý.

**ꕥ 59 ꕥ**

Ýardan azar köňlüm içre bihet bardyr,
Eý, hoş, ol köňül oňa ne ýar-u ne azardyr.

Ýok turar, ger ýar ýokdur, takat-u sabr-u şekip,
Ýar eger bardyr, jepa-ýu jebr-u mähnet bardyr.

Niçe görkezsem wepa-ýu mähr, eder jebr-u jepa,
Nije kim men zar men, menden ol aý bizardyr.

Gözi hijrinde, ýüzi ýadynda, sözi şowhunda,
Hatyrym efgar-u, jismim zar-u göz hunbardyr.

Sende Babyr, ýok günä, ýarnyň ytaby kem imes,
Jürmsüz, daýym ytap eýlär, ajap dildardyr.

**ஐ 60 ஐ**

Ýüzünde, ol lebi handan görüner,
Süýde köp baksa, beli, gan görüner.

Hatty müşginmu durar gül ýüzünde,
Ýasemin üstünde reýhan görüner.

Görmegeý hatyryny jemgy özge,
Kime ol zülpi perişan görüner.

Yşky il ne hyýal eýläpdir,
Esru müşgil durar, asan görüner.

Serw boýly senemiň eý, Babyr,
Rast aýtaý sözi ýalan görüner.

**ஐ 61 ஐ**

Diýmäň okuny tenime belaýy jan geldi,
Haýatsyz bedenime oky rowan geldi.

Haýat suwuny goý, kim lebinden aldym käm,
Bar, eý, Hydyr, ki maňa ömri jawydan geldi.

Sipehri köýüni, gök öwrüler gelip her gün,
Ne ýer durar bu ki ryfgatyn asman geldi.

Hoş ol ki bir kişi gözüm ýolunda erkende,
“Söýünji” diýip ýügrüp ýetse, kim “Pylan geldi”.

Pyrak era ölerimde ýetişdi ol janan,
Hudaýa şükür kylaý, kim öler zaman geldi.

Adem ýoluna köňül girdi yşk dagy bile,
Bu ýoldan ötmedi her kim ki binyşan geldi.

Feragat istär iseň, bol jeride, eý, Babyr,
Ki jan-u tene gam-u gussa, hanyman geldi.

**ꕥ 62 ꕥ**

Gähi sagyn, ne boldy zarlarny,
Unutmagyl burungy ýarlarny.

Seni görmeý ýyrakdan zar boldum,
Birer ýat et, ýyrakdan zarlarny.

Ýüzüňden aýra men, har, eý, ezizim,
Kişi gülden aýyrmaz harlarny.

Gözüň bimary men, menden ýumup göz,
Ýene agyrtmagyl bimarlarny.

Saňa bir ýol ýeter pikrindedir men,
Unutma bir ýoly efgärlerni.

Saňa köňlümi aldyrdym jahanda,
Görüp men gerçe köp dildarlarny.

Sehi kadlara Babyr aşyk olsaň,
Burunrak gözlegeý sen darlarny.

**ꕤ 63 ꕤ**

Ýa gaşyň ýaly egilgen jismi zarymymy diý,
Ýa saçyň dek tire bolan ruzgärimimi diý.

Gündiz olsa tün-gije aýdaýmy bipaýan gamym,
Gije bolsa daňa degri haly-zarymymy diý.

Hijri katyl bile köňlüm halatymymy şerh edeý,
Derdi mühlik içre joşy, jany bikararymymy diý.

Telbe-ýu medhuş-u bihut diýme “Kim kyldy seni”?
Lagly meýgun, sözi mül, gözi humarymymy diý.

Babyr, ol aýyň kuýaş dek aryzy hijranynda,
Daňa degri her gije ýyldyz sanarymymy diý.

**ꕤ 64 ꕤ**

Tä algaly köňlümi ol ýüz bile ol gisu,
Gündiz maňa ne aram, gije maňa ne uýky.

Her ýana ki azym etsem ýanymda barar mähnet,
Her sary ki ýüzlensem, ötrüme geler gaýgy.

Ýüz jebr-u sütem gören, müň mähnet-u gam gören,
Asaýyşy kem gören, men dek ýene bir barmy.

Ol ýüzi kuýaş hijri, bu sagb bela derdi,
Köňlüme urupdyr ot, janymy kylypdyr suw.

Herniçe ki mühlikdir, derdiňni diýme ile,
Kim ýyglamagyň Babyr, bu ile durar gülki.

**❧ 65 ☙**

Ýaglygyň kim jan bile men hassadyr men zar oňa,
Hassa janlar riştesindendir meger her tar oňa.

Öwrüler başyňga-ýu, gähi ýüzüňe ýüz goýar,
Bu jähtden a:t imiş gül piç-u gäh gülzar oňa.

Pür çemendir sahny kim bolgaý benewşe serbeser,
Degresi gülzarydyr kim bolmagaý bir har oňa.

Ýaglygyň tä kim ýüz-u gözüňe degmiş bar durar,
Ýüz meniň dek zar-u ýüz müň men kibi bimar oňa.

Eý, köňül, ýüz ýara kylsa ýar tygy, gam iýme,
Lutf edip ger baglar olsa, ýaglygyny ýar oňa.

Köňlüm istär ýaglygyňy belki ondan bir nesim –
Ýetse Babyra, erer jan bile minnetdar oňa.

## ꕥ 66 ꕥ

Bahar eýýamydyr dagy ýigitligiň awanydyr,
Getir saky şeraby nap kim eşreti zamanydyr.

Kä sähra yzary läle şekliden erer gülgün,
Kä sahny çemen gül çehresinden arguwanydyr.

Ýene sahny çemen boldy munakgaş, reňňi güllerden,
Meger, kim sunguň nakgaşyna reňk imtihanydyr.

Ýüzüň eý, serw, janym gülşeniniň täze gülzary,
Kaddyň eý, gül, haýatym bagynyň serwi rowanydyr.

Ne ýerde bolsaň eý, gül, ondadyr jany Babyryň,
Garybyňa tarahhum eýlegil, kim onda janydyr.

## ꕥ 67 ꕥ

Kadd-u hattyň bile göz-u ýüzüň eý, serwi simin ten,
Biri serwi, biri reýhan, biri nerkes, biri gülşen.

Hadys-u lagly reftar-u jemalyňdan aýrar her dem,
Tilim göýä, sözüm reňňin, köňül horram, gözüm röwşen.

Meni medhuşy misgin neýleý, ol şohy bela bile,
Men esru bidil-u, bihut, ol esru pürdil-u pürfen.

Pelek jebr-u jepasyndan, ol aý derdi-belasyndan,
Çeker men nalaýy-efgan, kylar men giryeýi şiwen.

Belaýy yşky-ýalňyzlyk dagy hijrany-gurbatda,
Adym mejnun, kişim mähnet, işim zary, ýerim gülhen.

Okuň bile hyýalyň derdiň-u mähriňe Babyr dek,
Tenim – menzil, gözüm – mesgen, göwüs – mäwa,
köňül – mahzun.

**🙜 68 🙞**

Ne pikri kim seniň pikriň imes, ol pikir erer batyl,
Ne ömri kim öter sensiz, erer ol ömri bihasyl.

Tagalalla ne göz-u gaş durar kim her haçan görsem,
Gähi köňlüm bolar bihut, gähi aklym bolar zaýyl.

Jepa-ýu jebir töwründen erer sen esru – köp wakyf,
Wepa-ýu mähr resminden bolar sen esru köp gapyl.

Kuýaş ýaly ýüzüňe men durar men wale-ýu haýran,
Ýaňy aý dek gaşyňa, men durar men aşyk-u maýyl.

Geçirdiň aý-u ýyly mest-u bihutlyk bile Babyr,
Nije gaflat bile ömür ötrer sen, niçe gün aýyl.

**🙜 69 🙞**

Zuht gitdi ise kerem kyldy,
Yşk geldi-ýu muhterem kyldy.

Ol elip boýly aýyň yşgy,
Meni älem era alam kyldy.

Gözi-ýu zülpi-ýu agzy pyrkatynda,
Pelek ahyr meni adem kyldy.

Köňlüm örtendi her dem ahymdan,
Meger, ol ýel bu otny dem kyldy.

Gaşy ýaýlar jepasyndan bu çarh,
Meniň adyma ok-rakam kyldy.

Jeňi gamdan gutulmady Babyr,
Niçe kim nala zir-u bem kyldy.

**ꕥ 70 ꕥ**

Görmegeý erdim jemaly älem era, käşge,
Bolmagaý erdim bary äleme ryswa, käşge.

Yşk bagynyň nahaly gam beri harman imiş,
Kylmagaý erdim bu gülşeni tomaşa, käşge.

Kylmagaý erdi köňül yşkyn höwes, bel tilge hem –
Geçmegeý erdi onuň dek lafz asla, käşge.

Gaşy ýaýlar köýünde ömri şerip edinçä sarp,
Kylgaý erdim metjid-u mährap era jaý, käşge.

Ygtyýar et özge iş, Babyr, ki hasyl bolmagaý,
Yşky wasl-u aýyş ile eşretden illä, käşge.

## ☙ 71 ❧

Haýsy bir azaryn aýtaý janyma agýaryň,
Haýsy bir agyrtganyn köňlümi diý dildaryň.

Haýsy bir birehligini talygy gümranyň,
Haýsy bir kejrowlugyny çarhy kejreftaryň.

Haýsy hasrat bile armanyn wepasyz waslyň,
Haýsy mähnet bile renjin pyrkaty hunharyň.

Gurbat içre eý, köňül, ilden wepa istärni goý,
Çün wepasyn görmediň hergiz diýar-u ýaryň.

Babyr, ol gül jebr eder agýardan ne ýagşylyk,
Gülüň azary bu bolsa wah, ne bolgaý haryň.

## ☙ 72 ❧

Eý, ýüzi nesrin, kamaty şemşat,
Niçe kylar sen janyma bidat.

Sen kibi pürkar, şiwesi bisýar,
Bilmedi eý, ýar, hiç kişi ýat.

Jebirde nadyr, zulumda mahyr,
Işwede kadyr, gamzada ussat.

Ýar gamyndan, hijr eleminden,
Sabr keminden, nala-ýu perýat.

Babyry bidil, eý, buty katyl,
Jebriňe maýyl, zulmuňa mugtat.

## ꕤ 73 ꕤ

Bolmadym ömrümde bir dem hatyry horram bile,
Ger, elden gelse bir demi geçirmäň gam bile.

Niçe bolgaý ýar hijrany-ýu döwran mähneti,
Nagty ömrüm ah, kim ötdi gam-u matam bile.

Zahyr olgaý her nepes, her tün saçyňnyň hijrinde,
Otluk ahym düýt ýaly çyksa piç-u ham bile.

Eý, köňül, tä kim görüp men ol periden iltifat,
Yhtylat etmek maňa ýakmas beni adam bile.

Katg edip Babyr baryndan çün saňa getirdi ýüz,
Bäk imes ýekroý bolsa jümleýi älem bile.

## ꕤ 74 ꕤ

Özni köňül aýş ile tutmak gerek,
Bizni unutganny unutmak gerek.

Tire durar zuht deminden köňül,
Yşk ody bile ýarutmak gerek.

Aýş-u tarap gülbünige suw berip,
Gussa nahalyny guratmak gerek.

Her nimäge gam iýme, gam köp turar,
Aýş bile özni awutmak gerek.

Goýma muşakgat era Babyr köňül,
Özni parahat bile tutmak gerek.

**ꕥ 75 ꕥ**

Yşk iliniň ahyndan ol serwi kat ham bolmasyn,
Gam ýelinden ol muanbar zülp derhem bolmasyn.

Dähri dundan degmesin azar näzik jismiňe,
Dähr ählinden mübärek köňlüňe gam bolmasyn.

Köp jepa-ýu jebr gördüm, eý, kuýaş, hijriň güni,
Başymyzdan saýaly serwi kaddyň kem bolmasyn.

Älem ähli birle älemden maňa sen sen garaz,
Zaty päkiň bolmasa älemde adam bolmasyn.

Ger howadarym erer sen, eý, saba, arz eýle kim,
Ol ýüzi gül serw, her has bile hemdem bolmasyn.

Gerçi aşyk lazymy älemde ryswalyk durar,
Yşk era Babyr kibi, ryswaýy älem bolmasyn.

**ꕥ 76 ꕥ**

Düýşümde çün kuýaş dek aryzyňy gördüm ötrüden,
Dilär men tä kyýamat açmagaý men gözni uýkudan.

Seniň waslyňdan aýry düşgeli, baran saýy artar –
Tahassur arkadan, mähnet ýanymdan, hijr ötrüden.

Köňülden katgy umyt eýledim, ol wagt kim bildim,
Kesildi rişteýi jandan, asyldy tary gisudan.

Diýe alman ýygny görgeç, ol ýaşny weli ol hem,
Gözüm ýaşyny görgeç esreý almaz özün gülküden.

Gözüm ýaşy ki ýumruldy şekib-u sabr öýi ondan,
Zyýanlar saňa, eý, Babyr, bu ýaly bilmedim suwdan.

**ꕥ 77 ꕥ**

Niçe ryswa bolgaý men yşk içre şeýdalyk bile,
Hiç kişi görmeý durar aşyk bu ryswalyk bile.

Herniçe kim tutdum özni parsalyg töwründe,
Boldum ahyr şöhreýi afak, şeýdalyk bile.

Men ki hijranyňda gan ýuwtmak bile mugtat men,
Maňa ýokdur hiç nisbet aýş-u sahbalyk bile.

Şyh şygrym meng eter, ýetmeý belagat lutfuna,
Neýlegeý ýa Rep, kişi bu piri näbalyg bile.

Babyry bidili yşky telbiretse ne ajap,
Çünki hergiz rast gelmez yşk danalyk bile.

## ꕥ 78 ꕥ

Tä üzüldi köňlüm, ol aý kaddydan efsurdadyr,
Kim üzülen gunça gülnüň şahydan, pejmurdadyr.

Husn görmez gözlerim, köňlüm dagy yşk islemez,
Göýä [ki] kim gözlerimdir kör-u köňlüm murdadyr.

Göwsüm içre tehbeteh gany bagyr, kylmaň hyýal,
Kim ol aýnyň yşky ýolunda teh etgen girdedir.

Ten hyjabyn refg kyl, ger ýar wysalyn isleseň,
Eý, köňül, bil kim arada haýyl üşbu perdedir.

Barmy erken yşk ilinde, belki älem ählinde,
Munça çaglyk hasrat-u enduh kim Babyrdadyr.

## ꕥ 79 ꕥ

Meniň köňlümi herdem agyrdyp perwaý kylmaý sen,
Sen, eý, bidert, neýleý kim köňül derdini bilmeý sen.

Ne bilgeý sen meniň derd-u gamym her sagad-u, herdem,
Ki husn ösrükliginden aý-u ýyl, eý, aý, aýylmaý sen.

Wepa mektuby bile gamza okun hiç ýazmaý sen,
Jepa resmi-ýu jebr aýynyny hergiz ýaňylmaý sen.

Gatylma, yşk ähli halyn çü bilmez sen, maňa, eý, şyh,
Ne bilgeý sen ki hergiz bu jemagata gatylmaý sen.

Bolupdyr yşkyň içre gerçi has dek jismi Babyryň,
Weli ne peýda kim hasça çaglyk göze ilmeý sen.

**ꟷ 80 ꟷ**

Kuýaşym her saryga azm kylsa zerre-i galman,
Neçün kim eger aýrylsam ondan, gün göre alman.

Onuň dek bolmuşam haýran kuýaş ýaly ýüzüňe kim,
Kuýaş dek naýzalar degse gözüme, göz ala alman.

Egerçi ýar yşky natuwan köňlüme ot saldy,
Weli, men natuwan, ol ýar yşkynda köňül salman.

Ybadat wagty bolsa herniçe mährap ötrimde,
Gaşyn nagşyn tasawwur kylmagynça ýere baş çalman.

Yrak-u Parsa ger ýetse seniň bu şygryň, eý, Babyr,
Ony hyfz etgusy Hafyz, müsellem tutgusy Selman.

**ꟷ 81 ꟷ**

Saçy-ýu gaşy, gözünden başda howadyr,
Ne başda howa, her birisi başga beladyr.

Gaş ýaýy bile ol gara göz gamza okuny,
Uşşakdan özge saryga atsa hatadyr.

Ger çyn diýseňiz gözi onuň ahuýy Çyndyr,
Hattyny hata kylmasaňyz müşki Hytaýdyr.

Öwrülsem onuň başyna, tabşyrsam oňa jan,
Janyma höwes oldur-u başda bu howadyr.

Yşk içre ýaşyran ýüregim ganyny wah, kim,
Bu sili sereşkim, bary äleme ýaýadyr.

Babyr, diýse: “Aýyny ne taň jebr-u jepalyk?”
Kim husn ähli aýyny beli, jebr-u jepadyr.

**ꕥ 82 ꕥ**

Içinçä jamy ajal, köňlümde ol saky durar,
Dolynça peýmanam ol saky bile baky durar.

Baş götermen badadan, çün ýar aýagy ortada,
Goýman elimden aýak, çün jilwegär saky durar.

Egme kaddym aýyp kylma, gaşy ýaýlar yşkynda,
Ýaňy aý dek ham bolar, ger hut pelek taky durar.

Ol hilalyň bile hurşydyň sypatyn ýazgaly,
Muhtasardyr fil-mesel, ger çarhy owraky durar.

Yşk ile meýden köňüli tymagyň ne sud kim,
Dert nepidir niçik kim, zähri tirýaki turar.

Türkler hatty nesibiň bolmasa Babyr ne taň,
Babyry haty imesdir, hatty Sygnagy durar.

## ∞ 83 ∞

Sözläp, ol lagly şekerhany şeker, riz ede sen,
Açyp ol zülpi semensany dilawyz ede sen.

Gähi gaşyň segredip, gähi gözüň oýnadyban,
Ne bela pitne meniň janyma eňňiz ede sen.

Suw kibi tyg çekip, tündi semendiňi münüp,
Ýeldirip her saryga meniň odum tiz ede sen.

Gözleriň hijrinde bimar men-u bakmaý sen,
Meni agrymga meger, bakgaly berhiz ede sen.

Hijr şamy eleminden gutula almaý sen,
Babyr-a, herniçe kim özüňi säherhiz ede sen.

## ∞ 84 ∞

Aýagyn öpsem, ýetişgeý arşy sakyga başym,
Dest bergeý döwletim, ger tutsa elim mahweşim.

Goýmagymdyr etegiň, gitsem eliňden her niçe,
Barmagymdyr astanyňdan, eger barsa başym.

Ötdi il bolmakdan, ol ýaş, men garradym yşkynda,
Ölenim ýagşy bu nowg er, ötse, elliden ýaşym.

Dostlar, köňlümdäkini gabrym daşyna ýazgaý siz,
Täki bir dek bolgaý, ol aý yşkynda içim-daşym.

Ýar iti kyçgyrma, ger Babyr, diýse halyn saňa,
Neýläýin, bu gurbat içre senden özge ýok kişim.

**ꕥ 85 ꕥ**

Hatyň perwana geltirgeç direldi uşbu diwana,
Ony direltmek üçin göýä getirdi perwana.

Kuýaş dek ýüzüň-u dür dek dişiňiň hijrinde eý, jan,
Gözümiň ýaşydyr ýüz katra-ýu, her katra dürdäne.

Kaddyň görkezmediň bir tar saçyňdan iber pynhan,
Enaýat, dogry ger ýokdur, ne boldy bolsa tolgana.

Onuň ösrük gözünden bardy çün dinim öýi berbat,
Men-u eý, dostlar, mundan nary, meý bile meýhana.

Jemalyň şemgy hijranynda Babyr örtenip bardy,
Haçan başyňdan öwrülgeý gelip perwana dek ýene.

**ꕥ 86 ꕥ**

Çü dat berdi maňa şa ýüz umydy wepadyr,
Ne sud reşki hasuda ki dat-dady Hudadyr.

Ne taň gaşynda eger bolsa lagl-u dür, daş-u toprak,
Ki magdany kerem-u jud-u bahry lutf-u sahadyr.

Egerçi dähr eleminden döküldi seýli sereşkim,
Weleýik, şa kereminden umydym esru doladyr.

Ýezit iline ne mukdar gazylar gaşyda kim,
Ol ildir esru ýüreksiz, bu haýl esru bahadyr.

Adawat ady muhabbet nyşany galynça Babyr,
Aduw haýly Ýezid-u muhyp Aly Abadyr.

**ꕤ 87 ꕤ**

Şamy hijranyn maňa ol biwepa görkezmegeý,
Hijr şamy esru mühlikdir Huda görkezmegeý.

Wada eýläp wasl, görkezgeý nije janyma hijr,
Niçe köňlüme jepa kylgaý wepa görkezmegeý.

Ol gara göz hijrinde tün dek garaldy gündizim,
Ýa Rep, andak güni, ol gözi gara görkezmegeý.

Açmagaý gözüni tä sögmäge agzyn açmagaý,
Ýüzüni görkezmegeý tä ýüz jepa görkezmegeý.

Yşk istär bolsa Mejnun, eýlegeý peýrewligim,
Ýolun ne bilgeý kişi tä rahnema görkezmegeý.

Uçgu dekdir jan guşy hijranda, Babyr ahyndan,
Gel bäri, tagjyl ile janym howa görkezmegeý.

**ꕤ 88 ꕤ**

Hurşyt ýüzüň bile bu gün, eý, mahy taban,
Dawagär eder bolgusy, gün soňra puşeýman.

Sen gül kibi tä gamzada sen husnyňa magrur,
Bilbil kibi men gamzede men-u husnuňa haýran.

Gül ýüzüň erer läle, weli läleýi hudroý,
Dar agzyň erer gunça, weli gunçaýy handan.

Gähi gulagyň dolady, gäh ýüzüňe geldi,
Zülpüňi ýygyşdyr, ki besi boldy perişan.

Çün boldy saçy taryna jan riştesi peýwent,
Babyr, köňül üzmek saçydan imdi ne imkan.

**ꕥ 89 ꕥ**

Şahy güli nesterin ýat berer buýyndan,
Atyrny müşgi Hotan kesp kylar muýyndan.

Gül-ýüzünden munfagyl, serw-kaddyndan hajl,
Reň alar muttasyl läle, gül roýundan.

Jana kylar ýüz sütem, köňlüme ýüz ança hem,
Göz akyzar juýy gam, şohy bela juýyndan.

Rowzaga ger ýete men, onsuz ony neýleý men,
Mümkin imes gide men, ol gara göz köýünden.

Gerçe kylar ýüz kerem wasly eder muhterem,
Leýk, besi gorkaram Babyr, onuň hüýünden.

## ꕥ 90 ꕥ

Jemalyň waspyny, eý, aý, niçe ilden eşitgeý men,
Ne gün bolgaý wysalyňa meni dil hassa ýetgeý men.

Tarahhum ýüzünden ýüzüňi görmäge buýurgaý sen,
Hoş ol kim aryzyňy göre men, sözüň eşitgeý men.

Itiňdir men, saçyň zynjyryny boýnuma mäkäm kyl,
Ki wadyýy pyragyň içre gorkar men, ki ýitgeý men.

Terahhum kylmasaň, ýa bakmaý istigna bile ötseň,
Tazarrug kylgaý men, ýa ýyglagaý men, özge nätgeý men.

Miýesser bolmasa başymy goýmaklyk aýagyna,
Başymy alyp, eý, Babyr, aýak ýetinçä gitgeý men.

## ꕥ 91 ꕥ

Haçan bolgaý müşerrep bola men, jan-a jemalyňa,
Gutulgaý men pyrakyňdan, ýetişgeý men wysalyňa.

Göz açgyl, bakaly, kim [men] bolmuşam bimar ol gözden,
Leb açgyl, sorgaly, kim teşne bolmuş men zülalyňa.

Ol aýnyň ýüzi birle duş bolup, dawaýy husn etdiň,
Ýakyn boldy bu gün kim aý-u kuýaş zowalyňa.

Kebuter elte sen hattym ne bolgaý ger kabul etseň,
Köňülni baglasam ol nama ýaly per-u balyňa.

Biliňden kim hyýalydyr, ýyrakdyr men, meni ýat et,
Umydym bar, ki Babyr dek, ýetişgeý men hyýalyňa.

**ꟷ 92 ꟷ**

Kaýanga barsaň itiň men özümi ýetireýin,
Ýetişmesem saňa bakyp, doga kylyp üýreýin.

Ýüzüm bosagaňa sürtsem, ne ýagşy aýş durar,
Enaýat et, işigiňde bu aýşny süreýin.

Pyragyň içre ýygydan, niçik ýygaý özni,
Ýaşym baş urdy jahana, ne nowg ýaşyraýyn.

Niçe tagapyl edip, maňa bakmaýyn ýörir ol,
Niçe tazarrug edip, men oňa bakyp duraýyn.

Kuýaşa zerre nazar salmagaý söýünmekden,
Gutulsa gam tününden, görse ýene Babyr aýyn.

**ꟷ 93 ꟷ**

Niçe döwran gussasy bolgaý meniň janyma has,
Käşge ölsem, dagy bu gussadan bolsam halas.

Ah-u waweýla surudym, derd-u gam hem söhbetim,
Bada eşgim hany, kim gördi munuň dek bezmi has.

Ger şikestim bolsa süst agýardan tagn etmäňiz,
Kim şikestine sebäp almazyň bardyr rasas.

Aşyk olgaç bihud-u diwana boldum bilmedim,
Kim peri ruhsaralar yşkynda bu ermiş hawas.

Hublary göz görüp, gan kyldy, Babyr bagryny,
Imdi gözden gan döker men, kim budur oňa kasas.

**ꟸ 94 ꟸ**

Niçe husn ählinden mahzun köňül azar tapgaý sen,
Niçe gülçehrelerden bagryň içre har tapgaý sen.

Niçe yşk-u pyrak-u rehimsiz agýar elinden,
Özüňi hor-u, jany zar-u göz hunbar tapgaý sen.

Niçe mukdar bar, niçe onuň raýyça bargaý sen,
Niçe bargan saýy özüňni bimukdar tapgaý sen.

Tenime niçe kim nazzara kylsaň dag görgeý sen,
Köňülde herniçe kim isteseň azar tapgaý sen.

Bu mahweşlerge köňlüň bermegil kim esraý almazlar,
Köňülni asragyl, bolgaý ki bir dildar tapgaý sen.

**ꟸ 95 ꟸ**

Hattyň bile ýüzüň-u käkiliň seniň, eý, jan,
Biri benewşe, biri ýasemin, biri reýhan.

Tekellüm eýlärinde tili-ýu dişi-ýu lebi,
Biri akyk-u, biri inji-ýu, biri merjen.

Köňüli zar-u meni har-u teni dar eden,
Biri jepa-ýu, biri gurbat-u, biri hijran.

Ten-u köňül bile göz, wasl-u näz-u husny üçin,
Biri harab-u, biri wala-ýu, biri haýran.

Tamam ömründe Babyra üç söz aýdypdyr,
Biri sögünj-u, biri kattyg-u, biri ýalan.

**൬ 96 ൫**

Saky erer eşret çagy efsurda bolmady bile,
Ot dek çakyr getir dagy söhbet tutaşdyr meý bile.

Getir şeraby naby amada kyl esbabyny,
Hoş tut şebi mahtabyny, çün bar durar ol aý bile.

Döwran gamyn berbat kyl, eşret öýün abat kyl,
Jan-u köňülni şat kyl, owazy çeň-u naý bile.

Mejlisde bardyr serbeser meý neşesiden şur-u şer,
Baryny mest-u bihabar kyl, jamy peý-derpeý bile.

Hemdert ýary hany, kim bir gamgusary hany, kim,
Ebri bahary hany, kim Babyr kibi ýyglaý bile.

**൬ 97 ൫**

Bihamdilla ki ol gülde wepadan bar imiş buýy,
Jepa terkin kylar ermiş, ýene Türk-i jepajuýy.

«Gadam renje kylyp başyma gelermi» diýp, ol aýny,
Tutup men paýy diwary, kylyp mesgen seri köýi.

Saçyň biliňçe-ýu, biliň dagy saçyň kibi näzik,
Letapet içre ýok parky bu ikiniň seri muýy.

Miýesser bolsa bilgil kim bary älemden artykdyr,
Kebaby-ýu, meý naby-ýu mahtaby-ýu mahroýy.

Eşitdim iltipat eýläp diýmiş sen kim durar Babyr,
Pakyry, namyrady, biser-u paýy doga-göýi.

**⁂ 98 ⁂**

Gapyl olma eý, saky, gül çagyn ganymat tut,
Wagty aýş erer baky, al, çakyr, getir, bat tut.

Bu nesihatym aňla, ne biler kişi ýaňla,
Ne bolar eken taňla, bu güni ganymat tut.

Gapyl olma döwletde, özüňi salma mähnetde,
Taňry berer elbetde, döwlet isle, hümmet tut.

Hoş turar wysaly ýar, onda bolmasa deýýar,
Bolsa wasly biagýar, döwlet-u sagadat tut.

Gam çerigi bihetdir, çäresi budur Babyr,
Badany kömek geltir, jamny hemaýat tut.

### ঌ 99 ঌ

Ol ki ýyllar, aýlar ötgürgeý gam-u matam bile,
Şad-u horram bolmagaý nowruz ile baýram bile.

Ol ki döwranyň aýagyndan dema-dem gan ýuwtar,
Neşe tapmaz ger içer her döwür jamy Jem bile.

Diýme, eý, hemdem, diýar-u ýar sözin kim meniň,
Ülpetim ýok älem ähli birle bel, älem bile.

Senden aýry neýlegeý men aýd ile nowruzy,
Aý-u ýyl hoşdur seniň bile eger, bolsam bile.

Tartyp efgan, ah urup hijranda Babyr, ýyglasaň,
Nowha düzgeý bezmi gam ähli, bu zir-u bem bile.

### ঌ 100 ঌ

Şa Soltan Uweýs bin Mahmyt –
Mah Soltan Uweýs bin Mahmyt.

Kadd-u agzyňdan aýry, dartar men –
Ah, Soltan Uweýs bin Mahmyt.

Meni ýat eýle bezmi yşkyňda –
Gäh, Soltan Uweýs bin Mahmyt.

Hoş turar hemrahym eger sen-sen –
Rah, Soltan Uweýs bin Mahmyt.

Patyşadyr egerçi Babyr leýk –
Şah, Soltan Uweýs bin Mahmyt.

**ꕥ 101 ꕥ**

Kim ki bolgaý sen kibi älemde dildary onuň,
Her kaýan azm eýlese, bolgaý Huda ýary onuň.

Köýünden men azm eder men galgu dekdir hatyrym,
Hatyrymny saklasa, Taňry nigähdary onuň.

Geldim, erse gelmedi hergiz onuň köňlide rehim,
Bardym, emma barmady köňlümden azary onuň.

Ol kuýaşdan ne yssyg, çekmek jepa-ýu jebir kim,
Meýli ýokdur zerreýi mähr-u wepa sary onuň.

Bargaý erdim baş ile, köýüne neýleý, Babyr-a,
Her haçan barsam işigine geler ary onuň.

**ꕥ 102 ꕥ**

Çemende serwi oturgyzyp durar ýörişi,
Kyýamaty goparypdyr at üzre oturyşy.

Men şikestäni gyssap köňülni gunça kylar,
Gaşyny çytmagy birle dar agzyny buruşy.

Sorup gamymy, tagajjup kylyp, lebin dişlär,
Ne hoş durar maňa ernini dişlebän soruşy.

Durar rakyp çyraýyn turşy kylyp daýym,
Tili çüýjük senemim ýagşydyrmy bu duruşy?!

Görer rakybny daýym, hyýal eder meni gaýr,
Ne eýlegeý oňa Babyr, ki gaýrydyr görüşi.

**☙ 103 ❧**

Tüni gün bile bütin mejlisi esru hoş idi,
Mejlis ähli bary dilhah-u bary dilkeş idi.

Barynyň sözi idi hub-u latyf-u, rengin,
Ne perişan-u ne bimany-ýu çyrmaş idi.

Ýagşy meý ýok idi-ýu neşeýi-meý ýagşy idi,
Nähoş il ýok idi-ýu esru howaýy hoş idi.

Bary ahbap idi häzir, bary esbap idi jemyg,
Saz-u hanende bile, nogl-u meý bigyş idi.

Barça tagzym kylyp bir-birine, mestana,
Gäh başda aýak erdi, gäh aýakda baş idi.

Tün ýarymyça bu nowg idi-ýu ondan soň,
Mejlis ähliniň işi her saryga darkaş idi.

Men eligden baryp erdim, tutup elimi birew,
Meni oýgatdy, göz açdym ise, ol mahweş idi.

Dartyp elini, guçup boýnuny, agzyny öpüp,
Daňgaça oýnamak iş erdi ne hoş oýnaş idi.

Babyr, er herze diýdi, mejlis ähli aýp etmäňiz,
Kerem eýläň, ony magzur tutuň, serhoş idi.

**ꕤ104 ꕤ**

Ýaz pasly, ýar wasly, dostlaryň söhbeti,
Şygyr bahsy, yşk derdi, badanyň keýpiýeti.

Ýaz paslynda çakyr içmegiň özge haly bar,
Kime bu neşe miýesser bolsa, bardyr döwleti.

Yşk derdini çekip, her kim ki tapsa wasly ýar,
Ol zaman bolgaý unut, ýüz ýylky hijran şiddeti.

Dostlaryň söhbetinde ne hoş olgaý bahsy şygr,
Tä bilingeý her kişiniň tabgy birle halaty.

Ger bu üç işni muwapyk tapsaň, ol üç wagt bile,
Mundan artyk bolmagaý, Babyr, jahanyň eşreti.

**ꕤ 105 ꕤ**

Hijr era, eşret aýagyn barmy noş eýlär çagym,
Sensiziň ýörip, aýag içginçä sensiň aýagym.

Yşk bimary men-u sen husnuňa magrur-u mest,
Men niçik barmaý özümden kim demi ýokdur sagym.

Daglar goýdum dirhemler kibi göwsümi ýaryp,
Ne yssyg kim ýara düşmez kabul, ol ýarmagym.

Dest bermez wasl-u gelmez ýar-u rehim etmez ne sut,
Barmagym bogazyma eltip, barmagym, ýalbarmagym.

Istärem, eý, yşk menden galmagaý nam-u nyşan,
Toprak et jismimi, dagy, ýele bergil topragym.

Gözlerimden bargaly ýaşym tenim boldy nizar,
Bilmedim ol ýaş ekendir, Babyr-a, meniň ýagym.

**so 106 cs**

Ol äht ile peýman hany, eý, ýar, ne boldy,
Ol lutf ile yhsan hany, eý, ýar, ne boldy.

Gitdim men haýran işigiňden diýmediň hiç –
«Ol telbeýi haýran hany», eý, ýar, ne boldy.

Ýüz görkeziban, il içinde lutf eder erdiň,
Ol lutfy nemaýan hany, eý, ýar, ne boldy.

Seniň sary bardy köňül, istäp tapabilmen,
Seniň sary bargan hany, eý, ýar, ne boldy.

Janymga dowa sözüň idi, sözlemediň ah,
Jan derdine derman hany, eý, ýar, ne boldy.

Mundagmy idi äht ki Babyry, unutdyň,
Ol äht ile peýman hany, eý, ýar, ne boldy.

## ᘓ 107 ᘐ

Gurbata saldy çarh meni ýüz jepa bile,
Ýat eýle men garyby gähi doga bile.

Bihet wepa-ýu mähr saňa görkezip idim,
Sen hem sagyna sen, meni mähr-u wepa bile.

Çün kyldy meni ol buty Çyn zar-u mübtela,
Işim meniň galyp turar indi Huda bile.

Görmen ferehni bir dem, eger, ondan aýry men,
Bilmen elemni bar men onuň birle, tä bile.

Ol serwiýe kerem kylyban ýetir, eý, saba,
Babyr nyýazyny ýer öpüp, hup eda bile.

## ᘓ 108 ᘐ

Niçe laglyň dek meniň bagrym dola gan kyla sen,
Hatyrymy niçe zülpüň dek perişan kyla sen.

Niçe ýetirgeý sen il başyny göge mähr bile,
Niçe meni jebirden ýer bile ýegsan kyla sen.

Köňlüme duşnam-u tagnyň onça makdur ege sen,
Janyma bidad-u zulmuň olça imkan kyla sen.

Maňa barmak müşgil-u gelmek saňa asan durar,
Uşbu müşgili maňa ýa, Rep, sen asan kyla sen.

Diýmeý «ahsentu» lafzyn Babyr, ol ýaryň seniň,
Niçe kim Hassan kibi özüňi suhandan kyla sen.

### ꕥ 109 ꕥ

Şükru lillä, aýş ýüzlendi-ýu mähnet galmady,
Ýetdi eýýamy wysal-u şamy pyrkat galmady.

Ýüzlenip emn-u parahat, gussaýu-gam boldy refg,
Aýş-u eşret geldi-ýu renj-u muşakgat galmady.

Mähneti hijran ki ondan çäk-çäk erdi köňül,
Boldy rahata mübetdel, ol jerahat galmady.

Murtafyg bolanda hijran, gel, tawakkuf kylma kim,
Intizaryňny çekerge özge takat galmady.

Waslyňa ýetirdi döwran akybet Babyry şükr,
Indi döwrandan maňa, asla şikaýat galmady.

### ꕥ 110 ꕥ

Geldi ol wagt ki başymy alyp gitgeý men,
Älem içre aýagym ýetinçä ýitgeý men.

Istärem özni eziz ile görünmezlikden,
Niçe özümi ulus gözünde har etgeý men.

Halk ýüz jebir ile işler buýrar kaş iliň,
Ne ýüzün göre men-u ne sözün eşitgeý men.

Her sary barsa bu diwana köňül aýp etme,
Eýle diwana imes, kim ony berkitgeý men.

Diýme Babyr ki näder sen baş alyp gitmegi,
Taňrynyň hasty mundak ise men nätgeý men.

**ꕥ 111 ꕥ**

Bu gamda men ki işim pikrini ne nowg edeýin,
Ne ýerde säkin olaý, ne kylaý, kaýan gideýin.

Ne deýirden işigim açylar, ne metjitden,
Niçe işikden işige geda kibi ýeteýin.

Jahan ili bile guft-u şunut kylmaz men,
Niçe sözümi diýip, niçe kattyg eşdeýin.

Zamana ähline gatyldym-u gata galdym,
Özümi güýç bile bu deň ile ne gataýyn.

Diýme “Ne boldy işiň” pikir kylgyl eý, Babyr,
Ne bolsa, ol bolar eken, işimi pikir edeýin.

**ꕥ 112 ꕥ**

Hoş ol kim ýardan katyg eýleban terki diýar etse,
Jahan gezmek bile bikaýtlygny ygtyýar etse.

Onuň dek bolsa kim asla tapawut bolmasa peýda,
Eger, bu dehri dun har eýlese, ger ygtybar etse.

Jepadyr jana bolmaklyk mukaýýyt älem ähline,
Hoş ol azada kim iliň arasyndan kenar etse.

Kişiniň janyna duşman, beladyr başyna, bu il,
Eger, başyn tufeýl eýläb-u ger janyn nisar etse.

Diýar-u ýardan Babyr, jepa-ýu jebir köp gördi,
Hoş ol kim ýardan katyg eýleban terki diýar etse.

**༺ 113 ༻**

Gaýryga, niçe wepa kylgaý sen,
Janyma, niçe jepa kylgaý sen.

Bihata ile atyp gamza okun,
Bize ýetende hata kylgaý sen.

Görmegeý sen elem-u dert ýüzün,
Derdime eý, ki dowa kylgaý sen.

Dilärem serwi rowanyň röwüşin,
Dilegim, käş rowa kylgaý sen.

Babyr, ol ömr seni söýen üçin,
Ömr barynça doga kylgaý sen.

**༺ 114 ༻**

Senden nepesi myrat tapman,
Yşkyňda köňüli şat tapman.

Yşk ähline iltifat görmen,
Husn ählide ygtykat tapman.

Kylsam, saňa herniçe tazallum,
Perýad-u pygan ki dat tapman.

Perýat ki diýerge yşk razyn,
Bir kişini ygtymat tapman.

Gaşyň gamy şerhini ýazmaga,
Göz garasy dek medet tapman.

Men bende jüz inkyýat bilmen,
Sen şahda jüz inat tapman.

**❧ 115 ☙**

Hoş ol ki ýene mübärek ýüzüňi göreý men,
Ýüzüm bile gadamyň gerdini süpüreý men.

Diýme ki "Jebr geler saňa ýar görmekden",
Meni ne gorkuza sen, herne gelse göreý men.

Gähi jepa-ýu gähi jebr edip, ýüz öwrüle sen,
Men ol iman ki bular birle ýüz öwüreý men.

Niçe, pyrak humary era azap çekeý,
Haçan wysal meýinden demi ösüreý men.

Pyrak odunda awunsam çakyr bile ne ajap,
Meger bu suw bilen ol şuglany öçüreý men.

Diýmiş meni ki “Itim haýr kilisede görgümdir”,
Niçe, bu wada bile Babyr-a, ýügüreý men.

**ஐ 116 ஐ**

Ýene bir göz gamyndan hassa görer men özni,
Ýene bir zülpe wabeste görer men özni.

Lebiniň hasratynda zar tapar men jany,
Gözüniň pyrkatynda hassa görer men özni.

Gözünden ol gaşy ýaý, gerçi, meni saldy ýyrak,
Leýk, ol aý gaşynda peýweste görer men özni.

Zülpi zynjyryna tä boldy köňül wabeste,
Şükür, Babyr kibi wareste görer men özni.

**ஐ 117 ஐ**

Gel, ki sensiz tä bekeý maktuly hijran bolaý men,
Çäre kyl kim seniň eliňde gurban bolaý men.

Eý, hoş, ol kim tura sen gelip gözüm ötrüsinde,
Men tikip iki gözüm ýüzüňe haýran bolaý men.

Niçe, sensiz derd-u gam bolgaý meniň köňlümde jem,
Niçe, zülpüň iştiýakyndan perişan bolaý men.

Köýüň içre ger sakar bolsa makar, jennetçe bar,
Jennet olsa ger mekan, sensiz ne imkan bolaý, men.

## ஐ 118 ௸

Habyp bolsa idi, ýa, rakyp ölse idi,
Rakyp ölse idi, ýa, habyp bolsa idi.

Köňül mähnet-u gam herne bolsa idi,
Ki ýara gatylyp, gaýrydan gutulsa idi.

Wysalyň[1] ..............................................
..............................................................

Pyrak şäherinde bolgynça, käş, köýüňde,
Tenim süňk boluban, süýegim üwelse idi.

## ஐ 119 ௸

Gurbatda, ol aý hijri meni pir kylypdyr,
Hijran bile gurbat maňa täsir kylypdyr.

Makdur baryça kylaram sagyýy wysalyň,
Tä Taňryny, bilmen ki ne takdyr kylypdyr.

Takdyr oldur ýan-u bu ýan salgyçy ýogsa,
Kime höwesi sünbül-u tatýyr kylypdyr.

Bu hint ýeri hasyldan köp köňül aldym,
Ne sud ki bu ýer meni dilgir kylypdyr.

Senden bu gadar galdy, ýyrak olmady Babyr,
Magzur tut, eý, ýar, ki tagsyr kylypdyr

[1]Golýazmanyň şu bendi düşnüksiz bolanlygy sebäpli okap bolmady.

## MESNEWILER

Saba! Ol Gün haremine güzer kyl,
Meniň halymdan ol güle habar kyl.

Salamym ýetir ol aramy jana,
Ýene mundak diýgil ol dilistana.

«Ýüzüňi görkezip köňlümi aldyň,
Alyp köňlümi, gözden meni saldyň».

Diýgil «Dildarlyk mundak bolarmy,
Taryky ýarlyk, mundak bolarmy.

Seni mundak tasawwur kylmaz erdim,
Bu ýaňlyk rehimsiz hem bilmez erdim.

Sen diýp barça älemden geçip men,
Rapyk-u ýar-u hemdemden geçip men.

Zamany kylmadym senden peragat,
Weli, bardyr saňa menden peragat.

Meni owwal özüňe hemdem etdiň,
Ýene bilmen nege nämährem etdiň.

Sözüň kim Hydyr suwundan nyşandyr,
Weli, ol suw kibi menden nihandyr.

Ne, ýagny munça bizden söz ýaşyrmak,
Jepa aýynyny hetden aşyrmak.

Birewiň kim birewden köňli galar,
Kişi ýüz söz bile köňlüni alar.

Ajap, kim menden eý, dildar, doýduň,
Meniň köňlümi bir söz bile goýduň».

Uzatma munça hem Babyr sözüňi,
Bu sözler bile har etme özüňi.

Egerçe, köp sözüň bar, mugteser kyl,
Ol aýa sözüň aslyndan habar kyl.

Ger, ol söz kim ýaşyrdyň aýtmaz sen,
Bu ýaly adatyňdan gaýtmaz sen.

Seniň söýmezligiňi jezm eder men,
Baş alyp, özge bir sary gider men.

Eger, badrak ibermez sen jogabym,
Bu hatdan artyk bolar piç-u tabym.



Eý, peýki saba, gaşyma gelgil,
Eşit bu sözümi dagy bilgil.

Ýel dek ýetip ol kuýaş gaşyna,
Goýun kibi öwrülip başyna.

Ýüz hasrat-u iştiýak bile,
Ýüz müň elem-u pyrak bile.

Menden tapugyda beýle arz et,
Bu hyzmaty özüňe parz et.

“Keý, patyşahy welaýaty husn,
Şanyňda gelipdir aýaty husn.

Sen husn seriri patyşahy,
Men yşk pakyry dad-hahy.

Hijr-u gamyň etdi zulm-u bidat,
Eý, jan-u jahan, pygan-u perýat.

Aýrylgaly eý, nigär, senden,
Aýryldy huş-u karar menden.

Gözümde egerçe, ýok jemalyň,
Köňlümde durar weli, hyýalyň.

Pikrim bu durar ki saňa ýetsem,
Zikrim bu durar sözüň eşitsem.

Barmady köňülden ol saç-u ýüz,
Ýat etdim olary gije-gündiz.

Çün ýok gaşyňa ýeterge hetdim,
Gaşyň gamyndan egildi kaddym.

Zülpüň gerehine bestedir men,
Gözüň höwesinde hassadyr men.

Tä ak ýüzüň ýyrak düşdi,
Iki gözüm içre ak düşdi.

Agzyň gamyndan ki teňdil men,
Ölmeý ýörärem, ne seňňil men.

Lutf et, ki harap boldy halym,
Rehm eýle, ki galmady mejalym.

Hoş, ol ki ýüzüňi ýene görsem,
Haýran, bakyban ýüzüňe dursam.

Öpsem aýagyň, goýup ýüzümi,
Sürtüp oňa her zaman gözümi.

Boýnuňa golum hamaýyl etsem,
Seriňi özüme maýyl etsem.

Gäh, elime gabgabyňy alsam,
Gäh, agzyma ol lebiňi alsam.

Gözümi götermesem gözüňden,
Ýüzümi gidermesem ýüzüňden.

Gäh, agzyma tiliňi alsam,
Gäh, agzyňa tilimi salsam.

Hasyl ki eger gaşyňa ýetsem,
Köňlüm dileginçä eşret etsem.

Ýüzüň ýene görsem erdi eý, jan,
Ölsem, dagy galmaz erdi arman.

Ýüzi munça hyýallar kylar men,
Ýadyň bile hallar kylar men.

Men uşbu hyýallar bile şat,
Sen meni kylar sen özgeçe ýat.

Mahjur köňüli şat kylmaý,
Ýagşy söz bile ýat kylmaý.

Ýalan söz ile ytap eder sen,
Ýüz gahr bile hytap eder sen.

Ger, ýalany bolsa zahyr eý, dost,
Şermende bolar sen ahyr eý, dost.

Eý, ýar, sen eýleme tasawwur,
Kim köňlini özge kyldy Babyr".



Ýüzi hüýr sypat gaşyma gelse,
Ýüz tygy jepa başyma gelse.

Köňlümde heniz şol wepadyr,
Başymda dagy oşol howadyr.

Pikrim oşol-u hyýal, oşoldyr,
Derdim ol-u zar hal, oşoldyr.

Ger, munda tereddüt etse aýym,
Bu sözde güwäh erer Hudaýym.

Hal ol idi kim hekaýat etdim,
Gäh şükr-u gähi şikaýat etdim.

Herne ki köňülde erdi, diýdim,
Imdi senden budur umydym.

Her işde şytap kylmagaý sen,
Bu töwr ytap kylmagaý sen.

Galan köňlümi ala sen bat,
Alan nazaryňy sala sen bat.

Ger, ýagşy-ýu ger, ýaman kylar sen,
Diýdim saňa, indi sen biler sen.

Tä dehr durar salamat bolgul,
Hoşluk bile tä kyýamat bolgul.

Hoş wagtlygyň mydam bolsun,
Döwlet saňa mustedam bolsun.



Hatyramy dilär iseň gel gut,
Bu sözümi eşitgil aý-ýyl gut.

Ol periniň haremine güzer et,
Meni diwana halyndan habar et.

Diýgil owwal oňa salamymy,
Ýene arz eýle bu peýamymy.

«Kim saňa namalar rowan kyldym,
Halatymyň baryn beýan kyldym.

Seni diýdim umyt ile eý, ýar,
Kim alyp köňlüm ola sen dildar.

Ýok ki köňlüme jebir kylaý sen,
Ýarlygy bu töwr kylaý sen.

Kem imes erdi ýar älemde,
Her tarap ýar bar älemde.

Baryndan seni ygtyýar etdim,
Jany yşkyňda bikarar etdim.

Gerçi, köp pyrkatyňda gan ýuwutdum,
Leýk, daýym wysaly göz tutdum.

Bilmedim kim pyrak görgeý men,
Mähneti iştiýak görgeý men.

Namalar ýazdym yztyrap bile,
Serefraz etmediň jogap bile.

Munça çaglyg nyýaz zahyr edip,
Munça söz-u güdaz zahyr edip.

Bolmady eý, nigär, näziň kem,
Ne kylaý ilden ygtyrazyň kem.

Gam-u derd-u elem bile doldum,
Ahyryl-emr, näumyt oldum.

Näumyt olup oturyp erdim,
Mutahaýýyr bolup durup erdim.

Kim ýene nama bile ýat etdiň,
Gaýgylyk hatyramy şat etdiň.

Goýuban başa bikarar oldum,
Ýene başdan umydywar oldum.

Lutflar eýlediň weli ne sut,
Indi kim wasyl işi durar nabut.

Eý, jepa juý, mundagyň bar imiş,
Köňlüň eý, ýar, munça ýumşar imiş.

Ne bela berdiň intizar maňa,
Köp jepa kyldyň eý, nigär maňa.

Bu guluň saňa çün gerek erdi,
Bu enaýet burun gerek erdi.

Indi kim wadaýy wepa kyldyň,
Meni özüňe aşna kyldyň.

Hiç bilmen ki çynmydyr bu sözüň,
Ýagşylyk, ýakynmydyr bu sözüň.

Ýa bu hem işwe-ýu feripmidir,
Dostlukda bular hasypmydyr.

Ýarlygy eger kylar bolsaň,
Ýarlyk töwrüni biler bolsaň.

Ähd-u kowluň dürs-u mäkäm kyl,
Wada çün eýlediň wepa hem kyl.

Çün bu dem wasyl işi ýyrak durar,
Köňlümiz hassaýy pyrak durar.

Her haçan wasl işi ýawuklaşsa,
Gam-u hijran çerigi dargaşsa.

Ýanmagyn aýdan hadysyňdan ,
Dänmegin aýdan hadysyňdan.

Şadman kyl meni wysal bile,
Yhtylat et bu hassa hal bile.

Bende Babyry muhterem kylgyl,
Mährem et waslyňa, kerem kylgyl”.

Saňa köňlümdäkin diýdim, eý, ýar,
Indi senden jogap umydym bar.

Hat jogabyna ýolda boldy gözüm,
Wessalam, indi hatym boldy sözüm.



Eý, saba ýelmegi gopgul, jezm kyl,
Serwi näzim köýi sary azm kyl.

Ýel kibi ýet serwi näzim gaşyna,
Hem guýun dek öwrül onuň başyna.

Baş goýup ýere nyýazym arz kyl,
Sorasa halym serwi näzim, arz kyl.

Aýtgyl ol husn mülki hanyna,
Diýmeýin han, belki janlar janyna.

Görmeýin ýüzüňi bimar olmuşam,
Gaýybana aşygy zar olmuşam.

Hiç bilmen kim biler sen eý, nigär,
Kim niçe ýyldyr çeker men intizar.

Bir dagy ýat etmediň bu niçe ýyl,
Hatyrym şat etmedim bu niçe ýyl.

Bähre görmeý wysalyňdan demi,
Haly ýok erdim hyýalyňdan demi.

Pikriň erdi dostdar-u hemdemim,
Ýadyň erdi gamgusar-u mähremim.

Zerre eý, aý, kylmadyň perwa maňa,
Ne bela, görkezdiň istygna maňa.

Kylmadyň bir zerre istygnany kem,
Bu ne istygna durar, eý, jan, kim.

Sen bu ýaly mest husnuň jamyndan,
Men munuň dek aýry waslyň käminden.

Niçe, kim kyldym wepa, gördüm jepa,
Niçe, kim gördüm jepa, kyldym wepa.

Ýawuşyp erdim ki namut ola men,
Yşkdan bigäne jawyt ola men.

Yşk rah-u resmini unuda men,
Zuht töwr-u şiwesin tuta men”.

Kim peýki nägäh, geldi kasydy,
Ýardan ägäh geldi kasydy.

Waslydan bir müjde berdi ol maňa,
Jandyn artyk müjde erdi ol maňa.

Waspyny niçik kylaý bu müjdäniň,
Çynyny kaýdan bileý bu müjdäniň.

Bolsa çyn bir nama gelmezmi idi,
Bir nesimi lutf bilmezmi idi.

Goýgul eý, kasyt, bular ýalan durar,
Mähr-u husn ähli bu ne imkan durar.

Men görüp men hublar jebrini köp,
Men biler men hublar töwrüni, hup.

Ger sözüň çyndyr ýene bilmek gerek,
Ýardan bir hat alyp gelmek gerek.

Ýetgil owwal hyzmatyna ýaryň,
Beýle arz et hezretine ýaryň.

“Ýagşy peýgamyňy ýetirdi resul,
Lutf-u ikramyňy ýetirdi resul.

Gerçi, kyldyň lutf, eý, dilber maňa.
Gelmedi leýkin, bular bawer maňa.

Hijr oduna niçe ýansyn bu köňül,
Andak etgil kim ynansyn bu köňül.

Ger, wepa kylmak hyýalyň bar durar,
Goý jepany, kim köňül muztar durar.

Bir enaýatnama bile ýat kyl,
Kyl enaýat, hatyrymy şat kyl.

Ýa meni gaşyňa ýetir, kerem,
Ýa gaşyma gel, gözüme bas gadam.

Her ne kim köňlüňe gelse eý, peri,
Ol enaýatnamada ýazgyl bary.

Ger seniň waslyň umydy bolmasa,
Waslyňa ýetmek nuwidi bolmasa.

Özge bolmaz özni bilmeklik maňa,
Belki müşgildir direlmeklik maňa.

Wasl ile persuda jismim zinde kyl,
Lutf ile Babyry başdan bende kyl”.

Hat jogabyna çeker men intizar,
Bat jogabyny ibergil eý, nigär.

Herne köňlümde idi diýdim tamam,
Hatm boldy sözüm, indi wessalam.



Bir gije hatyrym müşewweş idi,
Gözde suw, köňlüm içre ataş idi.

Dehr işiden pygan kylar erdim,
Hatyrymy ýaman kylar erdim.

Her zaman dehrni hytap kylyp,
Oturyp, ki gopup, şytap kylyp.

Diýr idim: “Eý wepasy ýok zalym,
Zulumdan ýetdi ölgeli halym.

Zulumdan özge işi bilmez sen,
Meni misgine rehm kylmaz sen.

Ger, men öldürgilik men, öldürgil,
Ýok ise, sürgülik isem, sürgil.

Herniçe töwr kyl, bu jebr etme,
Her niçik jebir kyl, bu töwr etme.

Ýok idi hiç işim seniň bile,
Neniň bar eý dehri dun, meniň bile.

Künji uzlatga ru kylyp erdim,
Gam-u mähnede hüý kylyp erdim.

Eý, hoş, ol kim jemgy hemdemden,
Diýme hemdem ki jümle älemden.

Paryg erdim kanagatym bar idi,
Kanyg erdim paragatym bar idi.

Köşeýi ygtyýar kylan idim,
Gaflat ukusyndan aýylgan idim.

Ýene ýüz işweýi ferip bile,
Hiç bilmen ki ne hesip bile.

Döwlet ötrüsine meni saldyň,
Gaflat ukusyna meni saldyň.

Bary ahbaby kylyp mesrur,
Bary agdany eýlediň makhur.

Ata tagtynda paryg oturdym,
Bil, atam görmegenni men gördüm.

Alty aý içre alty tagt aldym,
Ýedi yklyma belki göz saldym.

Diýdim “indi myradyma ýetdim”,
Bilmedim kim galat hyýal etdim.

Eşret-u aýş wagty ýeten çag,
Mähnet-u gussa ady ýiten çag.

Ýene mahrumy hanyman kyldyň,
Ýene awaraýy jahan kyldyň.

Derdi-gamy maňa enis etdiň,
Mähneti-renji jelis etdiň.

Aýş ile eşretimden aýryldym,
Döwleti-yzzatymdan aýryldym.

Döwlet-u tagt-u yzz-u jahany,
Hemdemi-hemneşinler ah, hany.

Bardy ol aýşy kamranlyglar,
Indi kim görse halatym, ýyglar.

Görkezip döwlet, emgegiň idi,
Ýere urduň, götereniň ne idi.

Bu niçik zulumdyr, nihaýeti ýok,
Bu ne ýaly sütem ki, gaýeti ýok.

Dehre ne wepa durar, ne rehim,
Dehr köp biwepa durar, birehim.

Ýok durar mähri hiç kişä onuň,
Ygtymat etme hiç işine onuň.

Gäh küpr ählini musallat eder,
Ähli diniň işini munhat eder.

Gäh bir guly patyşa kylar,
Şany bende gäh-gäh kylar.

Gäh jahyly serbelent eýlär,
Gäh akyly paýybent eýlär.

Jan-u köňülde jüzi jahalat ýok,
Hiç işide onuň adalat ýok.

Ne, wepa kylganyny bilse bolar,
Ne, jepasyna sabyr kylsa bolar.

Ne kylaý ne kişiden isteý dat,
Kime dehr elinden kylaý perýat.

Dehri dundan şikaýatym köpdür,
Dehr ählinden hekaýatym köpdür.

Uşbu halat tä natuwan köňlüm,
Gussadan tapmagan aman, köňlüm.

Öz gaty halatyna ýyglar idi,
Göz gaty halatyna ýyglar idi.

Geldi başyma subh dem ahyr,
Mährden urdy subh-dem ahyr.

Meni öz diýdi mähribanlykdan,
Niçe söz diýdi mähribanlykdan.

Maňa sözlär ki daň bu tün gaty,
Janyma oklar erdi daň atdy.

Subh sadyklygy çü zahyr idi,
Nepesi subhuň miýesser idi.

Keý pylany bu ne rezalatdyr,
Ne jahalatdyr-u ne halatdyr.

Niçe dünýä gamydan etmeklik,
Köp söz onuň üçin eşitmeklik.

Arzymaz gam iýmäge bu dünýä,
Bil adyn hem diýmäge bu dünýä.

Tama üzgül bu esgi dünýäden,
Hatyryňdan çykar burun ýadyn.

Döwlet üçin köňli zar etme,
Yzzat üçin özüňi har etme.

Göz açyp bakynça sapa ýok oňa,
Göz ýumup açynça baka ýok oňa.

Herne kim ötdi arzuw kylma,
Arzuw keýniçe guluw kylma.

Dehrden kimge bolsa mültemesi,
Piş imez arzuw bile höwesi.

Nebsiň kesbidir howa-ýu höwes,
Ruh alnyndadyr bular ýar imes.

Nebis duşman durar, ýakyn bilgil,
Dostum bu sözümi çyn bilgil.

Duşmandyr egerçi, ötri imes,
Leýk, bir lahza senden aýry imes.

Gerçi, zahyrynda dogry dekdir nebis,
Jismiň öýünde ogry dekdir nebis.

Burnagylar sözün nazar kylgyl,
Öýüň ogrusyndan heder kylgyl.

Nebsi towsany ram kyl özüňe,
Kadyr ol, herne söz diýseň sözüňe.

Niçe nebis elinde zebun bolmak,
Sähraýy zümreýi junun bolmak.

Ne diýseň nebsiň ryzasy bile,
Ne ki kylsaň onuň höwesi bile.

Pysk kylmakdan özge pikriň ýok,
Fuhş diýmekden özge zikriň ýok.

Eýle rezl-u lewent olup sen kim,
Halk era rişhant olup sen kim.

Her zaman bir lewent masgaraýy,
Magsyýet derdinden ýüzi garaýy.

Özni ýandaşdyryp özüň bile,
Sözi çyrmaşdyryp sözüň bile.

Ony özüňe sen bilip hemdem,
Ony sözüňe sen kylyp mährem.

Kyla siz halky tümen gybat,
Diýe siz aýtdyňyz ne hoşsöhbet.

Her ýaman bar, ýar kylgaý siz,
Her ýamanlyk ki bar, kylgaý siz.

Nägehan bir juwan güzer eýläp,
Alnynda özni bikarar eýläp.

Bir ýigit kim görünse hal kylyp,
Küýünde ýüz tümen hyýal kylyp.

Bu ne ömr-u bu ne belalykdyr,
Bu ne töwr-u ne ýüz garalykdyr.

Ýok durar hiç ygtymat saňa,
Taňrydan ýokmudyr umyt saňa.

Ýawalyk bile ötdi ömrüm neteý,
Kaý saryga bu ömr bile gideý.

Ömr gaflatda ötgerip bara sen,
Eý, ýigit, wakyf ol, garryp bara sen.

Haktagala näge ýaratdy seni,
Adamlar sanyna gatdy seni.

Kim özüň bile pikir kylgaý sen,
Gaflat ukusyndan aýylgaý sen.

Bilge sen jäht ile bary sypatyn,
Kylar sen derki Taňry magrypatyn.

Rast kylgaý sen ygtykadyňy,
Biler sen mebde-ýu magadyňy.



Jismiňe zagf ise janym sadaka,
Janyňa iki jahanym sadaka.

Gözüňe bu teni bimar pida,
Biliňe bu bedeni zar pida.

Sensiz jism bile jany neteý,
Dert senden ise, dermanny neteý.

Maňa sen-sen bu jahandan maksat,
Ne jahan, jism ile jandan maksat.

Kamatyň ýaly uzyn ýaş tapgyl,
Ömr-u husnuň kibi dilkeş tapgyl.



Kasydyň geldi, sapa getirdi,
Habary mähr-u wepa getirdi.

Namany maňa rowan eýläp sen,
Jany ýok jismime jan eýläp sen.

Görüban namany özden bardym,
Okuban sözüni sözden bardym.

Görgeç ok gözüme sürtüp öpdüm,
Öpgeç ok başyma goýup gopdum.

Barça mazmuny onuň hup erdi,
Bary labzy dagy mergup erdi.

Ýarda mähr-u wepa bar ermiş,
Lillähil-hamd wepadar ermiş.

Tün-u gün pikr-u hyýalym bu durar,
Aý-u ýyl töwrüm-u halym bu durar.

Hijrniň külbesinden gitgeý men,
Wasyl käşänesine ýetgeý men.

Waslyňa Taňry meni ýetirse,
Lutf edip maňa seni ýetirse.

Ýetgeç ok öwrüleýin başyňdan,
Gaýyp olmaý nepesi gaşyňdan.

Men diýmez men ki dodagyny öpeý,
Ger, elin berse aýagyny öpeý.

Bir zaman haly imen pikriňden,
Bir nepes gapyl imen zikriňden.

Ger, diýsem: “Jisim ile jandan sen-sen,
Garazym iki jahandan sen-sen.

Aý ýüzüň ýokda gara gün bolsun,
Ýer-u gök, astyn-u üstün bolsun”.

Herne köňlümde idi men diýdim,
Indi senden bu durar umydym.

Mähirniň resmini unutmagaý sen,
Biwepalyk ýoluny tutmagaý sen.

Burnagy dek meni ýat etgeý sen,
Hatyry hassany şat etgeý sen.

Gaýry yhlas-u doga bile salam,
Ne diýeýin özge, sözüm boldy tamam.



Hatyrym saklar iseň gel, gopgul,
Bu sözümi eşit eý, til, gopgul.

Ähli dil alnynda surgat bile ýet,
Saňa herne ki diýsem sen arz et.

Müşgilim alnynda takryr etgil,
Halatym şerhini bir-bir aýtgyl.

Diýe sen mugtakyd-u magmulym,
Röwüş-u töwru, suluk-u ýolum.

Bardyr andak ki aýan eýläp men,
Men “Mubaýande” beýan eýläp men.

Bir onuň bile iş açylmaz imiş,
Derdi dil çäresini kylmaz imiş.

Nädeýin, ne kylaýyn derdim üçin,
Çäre kimden bileýin derdim üçin.

Çäre derdime meger pir etgeý,
Çäresiz işime tedbir etgeý.

Neýläýin mürşid-u neteý irşat,
Kabylyýet hany-ýu istigdat.

Mustagyt bol-u kyl özni kabyl,
Faýzlar tä saňa bolgaý wasyl.

Sende ne sagy-ýu, özüňde ne kabul,
Ne işiň ýagşy, ne sözüň makul.

Ne aýak kim talabynda ýöregeý,
Ne köňül kim höwesinde çüregeý.

Ne onuň işini kylmakga elig,
Ne onuň künhüni bilmekge bilig.

Şöhwet-u nebs giriftary sen,
Det bile döw nemudary sen.

Şöhweti-nebsi goý duşmandyr,
Müň seniň dekni zebun kylgandyr.

Lezzeti iýgilig-u içgiligiň,
Hoşy-ýu keýfiýet-u içgiligiň.

Mazaýy eşribe-ýu hazz-y ýahap,
Halat-u neşeýi mäjun-u şerap.

Hüýrweşler bile hemdest bolmak,
Meýi röwşen içiban mest bolmak.

Neşeýi subh-u sabuhy, neşe,
Meý kibi il kuwwaty, ruhy neşe.

Tünt Rahşyňy minip, ýeldiriban,
Ilge özni tanadyp, bildiriban.

Hökmüň olmak bary ilge jary,
Sözüň olmak bary ýerde käri.

Tabygyň mülki Horasan bolmak,
Hind-u Çyn almagyň asan bolmak.

Gullug-u hyzmatyň etmek ýyl-u aý,
Nesli Juçy-ýu urug-y Çagataý.

Barça işe boluban destresiň –
Gelip eliňe, ne kim bar höwesiň.

Bary pany-ýu bary hiç durar,
Seni dünýä baryndan geçdirer.

Bilmişem her ne ki kyldyň tahryr,
Pähim kyldym garazyňny bir-bir.

Bu diýmekden bu biligden ne sut,
Talaby kim gerek, oldur nabut.

Taňry kylgaýmy eken türpe sebäp,
Hasyl olgaýmy eken uşbu talap.

Taňry towpyky meger ýar olgaý,
Tä kişi Haky talapkär olgaý.

"Taňry towpyky" diýe dik turaýyn,
Ne kylaý, çäräni kimden soraýyn.

Tut gulak kim bu durar takygy,
Taňrynyň bolmagynça towpygy.

Mümkin ermes bola almak hiç iş,
Nige gerek saňa munça piçiş.

Kirdigär-ä maňa towpyky ber,
Ýöremäge rahy takygy ber.

Ömri gaflat bile ötürmiş men,
Nebs buýrugy bile barmyş men.

Nebs ýagysyny maglup etgil,
Işlerimi baryny hup etgil.

Bary hatdan meni asan ötür,
Işlerimi meniň asan ötür.

Güwşi huşymy sözüň sary kyl,
Jan-u köňlüňi özüň sary kyl.

Gamlaryň birle awut köňlümi,
Magrypat bile ýarut köňlümi.

Goýma Babyry bu halat birle,
Ony öldürme betalat birle.

Bir kişini oňa gamhor etgil,
Hümmetin badraka-ýu ýar etgil.

Tä ki derdine dowa ýetirgeý,
Ýazyban ony saňa ýetirgeý.

## RUBAGYLAR

Eý, gül, ne üçin gaşyňda men har boldum,
Ýüz mähnet-u enduh bile ýar boldum.
Waslyň bile bisýar söýündim owwal,
Hijriň bile akybet giriftar boldum.

* * *

Men niçe jepa-ýu jebriňe sabyr eteý,
Bir zerre wepa-ýu mähir ýok senden, neteý,
Çün başym aýagyňa goýara ýaramaz,
Başymy alyp, aýak ýetinçä gideý.

* * *

Ýat etmez imiş kişini gurbatda kişi,
Şat etmez imiş köňüli mähnetde kişi,
Köňlüm bu garyplykda şat bolmady, ah,
Gurbatda söýünmez ermiş, elbet-de, kişi.

* * *

Babyr durar bu iki waragyň muharryry,
Biri bitin warakdyr-u, peýwentdir biri.[1]

[1] Bu iki setir haşyýada ýazylypdyr.

* * *

Köňlüm dilegi wysal imişdik, bildim,
Ol wasl dagy muhal imişdik, bildim,
“Her kanda ki bolsa mähribandyr” diýr idim,
Ol dagy galat hyýal imişdik, bildim.

* * *

Köňli dilegen myradyna ýetse kişi,
Ýa barça myratlaryn terk etse kişi,
Bu iki miýesser bolmasa älemde,
Başyny alyp bir saryýa gitse kişi.

* * *

Azm eýle saba, ýet, güli handanyma,
Ne gül, ki kuýaş dek mahy tabanyma
Ýetgil, dagy iştiýak ile Babyrdan,
Zynhar diýgil salam doganyma.

* * *

Awaralyk esru hanymandan ýagşy,
Bir köşe maňa iki jahandan ýagşy,
Awara bolarny “ýagşy ermez” diýmegil,
Bolsam eger awara ne ondan ýagşy.

* * *

Reftary-ýu kaddyna rowanym sadaka,
Bir bakyşyna iki jahanym sadaka,
Agzy-ýu biline bud-u nä-budum sarp,
Gözi-ýu lebine jism-u janym sadaka.

*** 

Gamhanasy sary güzer, eý, jan, kylma,
Eşret öýüni külbeýi ahzan kylma,
Zülpüň kibi, köňlümi perişan eýläp,
Laglyň kibi, bagrymy doly gan kylma.

*** 

Bu dehr era ger, ähtimaly bolsa,
Men dek maňa ýary laubaly bolsa,
Ol ýar besi näzig-u ýok mende edep,
Menden ne ajap eger, melaly bolsa.

*** 

Bikaýt men-u harap sim ermes men,
Hem mal ýygyşdyrar leýim ermes men,
«Kabulda ykamat etdi Babyr» diýr siz,
Andak diýmäňizler ki mukym ermes men.

*** 

Zülpüňe köňül goýup, perişan boldum,
Göz aldyryban, ýüzüňe haýran boldum,
Çyn diý, saňa Babyr-a ki aşyklykda,
Herne ki kylyp idim puşeýman boldum.

*** 

Ahbap, ýyglamagy paragat tutuňyz,
Jemgyýetiňiz baryny döwlet tutuňyz,
Çün gerdişi çarh bu durar Taňry üçin,
Bir birni niçe güni ganymat tutuňyz.

* * *

Her zülpden eý, köňül, perişan bolma,
Her ýüze hem esru, zar-u haýran bolma,
Men saňa diýmen ki «Terki yşk et», lekin,
Andak kyl kim soňra puşeýman bolma.

* * *

Ahbaba her hat ki sewat etgeý sen,
Bizi dagy ol beýtiňde ýat etgeý sen,
Maksat ki kasydy eger gelse bu ýan,
Bir nama bile köňlümi şat etgeý sen.

* * *

Gözüm öýi ýüzünden musawwar boldy,
Bu wejh bile köňül münewwer boldy,
Ýüz şükür ki Babyr kibi aşyklykda,
Herne ki diläp idi miýesser boldy.

* * *

Ruhum ýaradyp aýdyň letapat bile,
Kyldyň oňa teni hemra apat bile,
Ruhumy çü ten öýne getirdiň päk,
Mundan bary eltme kesapat bile.

* * *

Gurbat tozy ýapgan ruhy zerdimimi diý,
Ýa hijr çykaran ahy serdimimi diý,
Halyň ne durar, bilermi sen derdimi,
Halyňy soraýmy, ýogsa, derdimimi diý.

* * *

Babyry burun mähremi esrar etdiň,
Waslyňa berip ýol, özüňe ýar etdiň,
Ahyr bardyň, dagy ony zar etdiň,
Hijran älemi bile giriftar etdiň.

* * *

Eý, ýar, seniň waslyňa ýetmek müşgil,
Ferhunda hadysyňy eşitmek müşgil,
Yşkyňy dagy bertarap etmek müşgil,
Başy alyban bir sary gitmek müşgil.

* * *

Ýüzüň bile lebleriň erer gül, mül dek,
Belkem ýüzüň alynda erer gül, gul dek,
Babyr, kibi yşkdan dem urmaýdyr idim,
Eý, gül, meni yşgyň eýledi bilbil dek.

* * *

Näz ukusyndan bir zaman aýylgyl,
Gül dek gülüp, eý, gunça dahan, açylgyl,
Köňlümi eýelediň çalyp çeň, eý ýar,
Çeňiňde durar köňül, nowazyş kylgyl.

* * *

Geldim saňa ýüz umyt bile eý, mah,
Bardym läkin, ýüzüňi görmeý ýüz, ah,
Hemsöhbet-u hemrahny neteý bu ýolda,
Derdiň maňa hemsöhbet-u yşgyň hemrah.

* * *

Babyr, mütewejjih olsa Leňňer saryýa,
Kylmaz nazary behişt-u köwser saryýa,
Senden dilegimdir, medet, eý, Şahy Kyýas,
Her wagt ki azm eýlesem her saryýa.

* * *

Eý, kim maňa müjde berdiň ol janandan,
Kyldyň meni azat gamy hijrandan,
Bu müjdäni ne nowg, sypat kylaý men,
Göýä ki habar berdiň ölüge jandan.

* * *

Gyş boldy-ýu boldy barça tam-u daş gar,
Jemgyýeti bar kişige bardyr hoş gar,
Bu gyşda ýaman ýol-u perişan halym,
Ýa Rep, meni ýagşylyk saryýa başgar.

* * *

Eý, kim ýaralyk jismime merhem sen-sen,
Mejruh köňülge neşterim sen-sen,
Gäh şad-u gähi gamgyn isem aýp etme,
Kim bagysy şadmanlyg-u gam sen-sen.

* * *

Bidert habyp bilmedi [meň] derdimi,
Toprakça görmedi ruhy zerdimi,
Mende niçe köňül gubary bolgaý,
Gitdim mundan, indi tapmagaý gerdimi.

* * *

Dünýä barysy maňa musahhar bolsa,
Ukbada dagy Hudaý ýawer bolsa,
Budur dilegim iki jahanda Hakdan,
Herne dilesem, bary miýesser bolsa.

* * *

Gaýgyňy çeke-çeke garrapdyr Babyr,
Rehm eýle ki özüden barypdyr Babyr,
Narynç iberdi saňa kim bile sen,
Ýagny ki bu reňk sargarypdyr Babyr.

* * *

Duşmany ki bu dehr zeberdest kylar,
Nahwet meýinden birniçe gün mes kylar,
Gam iýme ki ýetirse başyny göge,
Ahyr ýene ýer kibi ony pes kylar.

* * *

Hatyra hutur etdi bu söz ýaňla ahy,
Aýdaý saňa, sen gulak salyp aňla ahy,
Ömrüňi bu gün hoş geçir ahbap ile kim,
Tapylmagusydyr uşbu gün, taňla ahy.

* * *

Husn ähline zar-u mübtela, göz ermiş,
Janym bile köňlüme bela, göz ermiş,
Pähm eýledim indi Babyr-a, yşk içre –
Gözümi garartgan gara göz ermiş.

* * *

Yşkyňda köňül harapdyr men, ne kylaý,
Hijriňde gözüm pür abdyr men, ne kylaý,
Jismiň era piç-u tapdyr men, ne kylaý,
Janymda köp yztyrapdyr, men ne kylaý.

* * *

Tä wadyýy hijriňde kylyp men menzil,
Surat bile gerçi, aýry men bidil,
Walla, ki eý, ýar, seniň ýadyňdan,
Bir lahza-ýu bir zaman imes men gapyl.

* * *

Sen onda pyrag-u aýş-u eşret bile,
Men munda pyrak-u renj-u mähnet bile,
Esrar men özüm bile seni nagyş kylyp,
Hursant bolar men uşbu surat bile.

* * *

Mutryp ki üýnüni her kişi güwş kylar,
Jan bile köňli zar-u medhuş kylar,
Maksat nedir ki ili ýat edende,
Ol daýyrada bizni paramuş kylar.

* * *

Nakgaş meniň halyma tedbir etgil,
Bir ýaglyk era keşide, tahryr etgil,
Ol safhada men hyýal kylgan ýaňlyg,
Ol ýara müşgilimi takryr etgil.

* * *

Husnuň sypatyny eşidip, zar oldum,
Görmeý seni, yşkyňa giriftar oldum,
Sorgun, ki lebiň pyraky ne hal etdi,
Görgül, ki gözüň hijrinde bimar oldum.

* * *

Ýar ýaglygyndan köňüli hursant etdim,
Köňlüm guşuny tary bile bent etdim,
Köňlümi ne nowg üzeý oşol ýaglykdan,
Jan riştesini taryna peýwent etdim.

* * *

Babyr, niçe, bu dehr meni zar eýlär,
Sabrymy kem-u gamymy bisýar eýlär,
Tä dehr durar budur, onuň resmi kim,
Aýryp kişini ezizinden, har eýlär.

* * *

Hijri era aram-u kararym ýokdur,
Waslyna ýetere ygtyýarym ýokdur,
Kime açaýyn raz, ki ýok mähremi raz,
Gam kime diýeýin, ki gamgusarym ýokdur.

* * *

Hijran era ýat edip, meni şat etdiň,
Mahjur köňüli gamdan azat etdiň,
Ne lutf idi, eý, hüýri perizat, etdiň,
Göýäki bozuk Käbäni abat etdiň.

* * *

Hijriňde ne gan galdy ki ýuwtmaýdyr men,
Gözýaşymy bir lahza guratmaýdyr men,
Didaryňyň hakyny, eý, ýüzi kuýaş,
Taňry haky, bir zerre unutmaýdyr men.

* * *

Hijran era ýat edip, meni şat eýle,
Mahjur köňüli gamdan azat eýle.
Bu haty onuň üçin bitirdim munda,
Gören saýy hatymy, meni ýat eýle.

* * *

Eşgaryň kim şygyr ady tä bolgaý,
Tabg ähli oňa waleýi şeýda bolgaý,
Her lafzy dür-u bahry magany onda,
Kim gördi dürri ki onda derýa bolgaý.

* * *

Ol kim oňa älem içre galyp ýokdur,
Diýrler ki peri gelerge ragyp ýokdur,
Diýdim ki “Bu söz rast imesdir”, nege kim,
Talyby dilär onda ki talyp ýokdur.

* * *

Işler bary köňlüňdäki dek bolgusydyr,
Engam-u wezipe bary buýrulgysydyr,
Ol galla-ýu mahmal ki diýp erdiň, bildim,
Mahmala boý-u galladan öý dolgusydyr.

* * *

Ol ýüzi kuýaş ki bardyr, Aýdan efzun,
Husn içre ol aý alnynda hurşyt zebun,
Tä bir gün ol aýdym nowazyş tapgaý,
Gök daýyra boldy-ýu jeläjil Aý-u Gün.

* * *

Tä bolgaly dildar oşol aý maňa,
Halymy bilip kylmady perwaý maňa,
Men esru harap-u ýar köp mustagny,
Eý, waý, maňa waý, maňa waý, maňa!

* * *

Ýüz namaýy iştiýak tahryr etdim,
Ýüz nowg bile waslyňa tedbir etdim,
Magzur tut, eý, kuýaş, ki talyg ýokdan,
Waslyňa ýeter mahalda taksyr etdim.

* * *

Ol hat ki men onda seni ýat etgeý men,
Göz agynda käşge sewat etgeý men,
Kirpiklerden oňa galam rast kylyp,
Göz garasyndan aňa medat etgeý men.

* * *

Eý, kim, älem şalary şahy sen-sen,
Biwasyta manzury Ilähi sen-sen,
Sen bar sen, kime elteý eý, şa, pena,
Çün barça jahan ähli penahy sen-sen.

* * *

Na:syh sözi niçe saňa merdut olgaý,
Ýagşy-ýu ýaman gaşynda nabut olgaý,
Bary indi magaş bir nowg et kim,
Hak razy-ýu älem ili hoşnut olgaý.

* * *

Boldum men aşuftaýy haýran, merdut,
Kylgyl mededi ki boldy imkan nabut,
Dünýä bile ukbada rujugym saňadyr,
Eý, iki jahanyň şasy, Soltan Mahmyt.

* * *

Waspyňy niçe ulusdan eşider men,
Ne nowg kylyp wysalyňa ýeter men,
Ger wasyl miýesser olmasa näder men,
Başymy alyp kaý saryýa gider men.

* * *

Namyň ki diriligmiň nyşany erdi,
Her setiri haýaty jawydany erdi,
Her lafzynda äşgär ýüz harpy wepa,
Her harpynda ýüz mähri nehany erdi.

* * *

Jan-a bitigiň ki boldy merkum maňa,
Mähnet bile gamy kyldy magdum maňa,
Görgeç ony gerçi şady bihet boldum,
Mazmuny weli, bolmady mälim maňa.

* * *

Yşgyň ýolunda pyrak ile näder men,
Bir ýol görkez ki waslyňa ýeter men,
Waslyň maňa ger, miýesser bolmasa,
Başymy alyp bu gussadan gider men.

* * *

Hatyň bile köýnegiň ki irsal etdiň,
Gaýgy bile mähnetimi paýmal etdiň,
Ol hat bile hatyrymy hursant eýläp,
Bu köýnek ile köňlümi hoşhal etdiň.

* * *

Ýa, gahr-u gazap bile meni toprak kyl,
Ýa, bahry enaýatyňda mustagrak kyl,
Ýa Rep, saňadyr ýüzüm gara, ger ak kyl,
Her nowg seniň ryzaň erer, andak kyl.

* * *

Hijranda sagynyp, meni şat eder sen,
Men hassany muhlys, ygtykat eder sen,
Bu haty onuň üçin bitirdim munda,
Görgeç bu hatymy, meni ýat eder sen.

* * *

Hijriňde saba ýetdi pelege ahym,
Ger ol sary barsaň bu durar dilhahym,
Kim arzy doga nyýaz ile kylgaý sen,
Ger sorasa men hassany gülruh mahym.

* * *

Ahbaba kylsaň güzer eý, til nägäh,
Ol jemgny bu sözümden etgin ägäh,
Siz görgen dek esen-salamatdyr biz,
Siz dahy esen bolgaý siz inşallah.

* * *

Ýyllar diläp işini kabu saklap durdum,
Ýüz jäht bile işini muňa ýetirdim.
Merdana bol, indi ýagşydyr iş kylyşy,
Taňryga seni, ilni saňa tabşyrdym.

* * *

Erbaby hasat sözüne butduň ogşar,
Biganelik etwaryny tutduň ogşar,
Bir dagy sagynmadyň bu pursatda meni,
Men hassany eý, ýar, unutdyň ogşar.

* * *

Erbaby hasat ki dünýäden dur olgaý,
Istär söweriden kişi mahjur olgaý,
Daýym göreýin ýüzüň alä ragmy hasyt,
Her kim göre bilmese, gözi kör olgaý.

* * *

Her günde ýüzüňi görmek erer höwesim,
Her gije saçyň hyýalydyr hemnepesim,
Isa demi dek ruh berer jismime,
Seniň sarydan peýam geltirse nesim.

* * *

Waslyňy diläp niçe saba dek ýyglaýyn,
Gelgil, ki guýun dek başyňa öwrüleýin,
Ger gelmeseň isteseň meni hyzmatyňa,
Başymy gadam kylyp, gadama geleýin.

* * *

Jan wale erer lagly şekerbaryňa,
Köňlüm hem erer harap, ruhsaryňa,
Güftaryň erer başdan aýak barçasy hup,
Men bende bolaý başdan aýak baryňa.

* * *

Husnuň ki seniň şöhreýi afak oldy,
Jan bile köňül waslyňa muşdak oldy,
Hijriň era intizar hetden aşdy,
Gel, ýa meni isle, takatym tak oldy.

* * *

Eý, kim, ýasaban ýüzüňi hurşyt etdiň,
Pyrkat elemini maňa jawyt etdiň,
Men seni diýdim, sen özgäni kyldyň ýar,
Näumyt olgul, çün meni näumyt etdiň.

* * *

Hammam ki kyldym görüňiz kim eýýam,
Ogşatdy onuň bary işi maňa tamam,
Gözýaşy-ýu köňül ody bile men dek,
Gülçehreler istäbän ýöreýdir hammam.

* * *

Hammam ki erk içinde peýda kyldym,
Sagynma ki sudundan teberra kyldym,
Sut uşbu imesmi kim bu tedbir bile,
Päkize bedenlerni tomaşa kyldym.

* * *

Her kim diýse burna ýa eger, ýaňla meni,
Özüňe musahyb-u muhyp aňla meni,
Bu gün meni ýat edip, unutma, taňla,
Zynhar ki göz tut uşbu gün taňla meni.

* * *

Esru köp imiş jüret-u hümmet size,
Ruzy kylgaý Hudaý nusrat size,
Merdanalygyňyzy bary il bildi,
Rehmet size, hezar rehmet size.

* * *

Ýatlarny gerek ki aşna kem kylsaň,
Her kim ki wepa kylsa jepa kem kylsaň,
Näumyt bolar barça wepadarlaryň,
Ger, şa nazaryň bile wepa kem kylsaň.

* * *

Ýa Rep, näge tünt boldy şahym bilmen,
Gözýaşyndan özge uzrhahym bilmen,
Bir hem nazar etmez, ygtykadymy biler,
Her lahza ytap eder, günähim bilmen.

* * *

Çün bardy Hudaý rehmetine ol baş,
Ne peýda dökmek gamy hijranynda ýaş,
Ol baş gamy hijranynda köp ýaş dökdüň,
Bir ýaşyň üçin Hudaý bersin ýüz ýaş.

* * *

Bu hassa köňül erer wysalyň bile hoş,
Janym hem erer seniň jemalyň bile hoş,
Hijran gamy gerçi, esru nähoşdur leýk,
Pikriň bile şat men, hyýalyň bile hoş.

* * *

Yşk işini başdan ýene binýat edeýin,
Yşgyň gamy bile hatyrym şat edeýin,
Diýp sen ki «Unutma meni hijran era», waý –
Seni unudyp ne kişini ýat edeýin.

* * *

Talyg ýogy janyma belalyk boldy,
Her işi ki eýledim hatalyk boldy,
Öz ýerim goýup, Hint sary ýüzlendim,
Ýa Rep, nädeýin, ne ýüz garalyk boldy.

* * *

Niçe maňa jebri muttasyl kylgaý sen,
Mähriň ýog-u, niçe, munfagyl kylgaý sen,
Jebriňi görüp, mähri görmeý gitdim,
Ger, görsem-u görmesem buhl kylgaý sen.

* * *

Bu çehreýi zerdimden uýalsaň nädeý,
Rehmet nazaryny maňa salsaň nädeý,
Bir işwe bile köňül berip Babyra,
Bir posa bile köňüli alsaň nädeý.

* * *

Jan ähdi bar eý, nigar, ýetmezmu idi,
Ol äht bile karar ýetmezmu idi,
Indi dagy wasl intizaryn bere sen,
Munça mahal intizar ýetmezmu idi.

* * *

Ol bardy ki eşret arzuw kylgaý sen,
Eşret dilemeklikde guluw kylgaý sen,
Çün aýş-u pyrag mümkin ermez zynhar,
Babyr, gam-u mähnet bile hüý kylgaý sen.

* * *

Hijran gamyndan niçe şikaýat kylalyň,
Gelgil, ki wysaldan hekaýat kylalyň,
Taňry haky bizi diýp, eger sen gelseň,
Köňlüňdäki dek lutf-u enaýet kylalyň.

* * *

Eý, ýar, jepa resmin çykarmak nedir,
Ýa, mähr gyýahyn goparmak nedir,
Bir mähr, ýene lutf, ýene jebir nedir,
Bir bardyň-u geldiň, ýene barmak nedir.

* * *

Daýym sagynyp köňüli al, hoş galgyl,
Rehmet nazaryny maňa sal, hoş galgyl,
Nähoş idi bu ki men ýaman bardym leýk,
Sen lälezar ýagşy gal, hoş galgyl.

* * *

Meniň dilegim budur ki, tä zinde bolaý,
Her kanda iseň bende dagy onda bolaý,
Ne hulk idi ýene köňlüm aldyň söz ile,
Şirin söz-u ýagşy hulkuňa bende bolaý.

* * *

Eý, peýk, sena bile gulluk diý,
Ýer öp, dagy hup eda bile gulluk diý,
Ger, ýar men hassany sorsa, zynhar,
Menden ýükünip, doga bile gulluk diý.

* * *

Eý, ýel, baryp ahbaba namymy diýgil,
Her kim meni bilse, bu peýamymy diýgil,
Menden diýmegin, ger, unudylgan bolsam,
Her kim ki meni sorsa salamymy diýgil.

* * *

Ondan bäri kim kasdym üçin turdy pyrak,
Ýüz derd-u elemi maňa ýetirdi pyrak,
Meni işiginden nädeýin, sürdi pyrak,
Kyl çäre, ýok erse, meni öldürdi pyrak.

* * *

Hoş ol ki gelip ýanymda oturgaý sen,
Ýa bir nepes alnymda gelip durgaý sen,
Agzyňa öper sözün, biti almaz men,
Baran kişiden agyz sözün sorgaý men.

* * *

Işwäň bile gamzaňy-ýu näziňimi diý,
Jebriň bile sözüň-u gudazyňymy diý,
Sözüň, gylygyň nowazyşyňymy aýdaý,
Owaz-u usulyňy-ýu sazyňymy diý.

* * *

Ne eşret-u aýş üçin meýi-nab maňa,
Ne tagam üçin köşeýi mährap maňa,
Ne pysk kylara bardyr esbap maňa,
Ne zahyt olara takaty-tap maňa.

* * *

Munça meni zar, eý, ýüzi hurşyt, etme,
Pyrkat elemi maňa jawyt etme,
Taňrydan ger, seniň umydyň bardyr,
Taňry üçin eý, aý, meni näumyt etme.

* * *

Ýüz jäht ile ýetmen saňa eý, aý, neteý,
Hijriň eleminde niçe, ýyglaý, neteý,
Ýok saňa wepa-ýu rehm-u perwaý neteý,
Eý, waý, neteý, waý neteý, waý-waý neteý.

* * *

Eý, kim kuýaş ol ýüzüň, hilal ol gaşdyr,
Polat durar köňlüň-u bagryň daşdyr,
Namama eger ýagşy jogabyň ýokdur,
Sögmek bile ýat eýleseň hem hoşdur.

* * *

Şahym, saňa mälim imesdir, ne kylaý,
Ahym saňa mälim imesdir, ne kylaý,
Men ýüz-u gaşyňdyr men-u, sen bedr-u hilal,
Mahym saňa mälim imesdir, ne kylaý.

* * *

Ýetsem saňa gullugymy çoh arz kylaý,
Sen ýetseň-u men diýsem ki ýok arz kylaý,
Köpdür sözüm-u mährem imes hiç kişi,
Rugsat ise tapugyňda ok arz kylaý.

* * *

Düz ah, Zahyreddin Muhammet Babyr,
Ýüz ah, Zahyreddin Muhammet Babyr,
Ser rişteýi aýşdan köňüli zynhar,
Üz ah, Zahyreddin Muhammet Babyr.

* * *

Zahmyňy köňül dilär oňa kylaý sen,
Zahmyňy köňüle bihata kylaý sen,
Til iki elip göwsüme, nal ortada kim,
Köňlüm dilärin hakyn eda kylaý sen.

* * *

Halyma gerek habyp öwrülse idi,
Eşret gadagy hubandan dolsa idi,
Hoşwagt turar ýaz weli men nähoş,
Hoşwagt bolar idim çakyr bolsa idi.

* * *

Kim bar oňa ylym talyby, ylym gerek,
Öwreneli ylym talyby, ylym gerek,
Men talyby ylym-u, talyp ylmy ýok,
Men bar men ylym talyby ylym gerek.

* * *

Ülpet tutaý er, bar ise tälifi şerip,
Ynsap bereý ger olsa tasnyfy şerip,
Magrup turar il içre tarypy şerip,
Bolgaý şerebim, getirse teşripi şerip.

* * *

Bu telbe köňül ki yşk onuň sudydyr,
Ahbabyň yhtylaty maksadydyr,
Hijran çekip, ahbaby her kim ki görer,
Hoş döwleti-ýu talygy mesgudydyr.

* * *

Lutf etdiň-u köňül bile jan öwretdiň,
Waslyň bile eý, jan-u jahan öwretdiň,
Bu katla ýamanrak olsa halym sensiz,
Aýp eýlemegeý sen ki ýaman öwretdiň.

* * *

Bir köşeýi bag olsa-ýu, sen bolsaň-u men,
Meý guýsak ikimiz gadak içre bir hin,
Ondan soňra aýak ele alyban,
Sen tutsaň-u men içsem, men tutsam-u sen.

* * *

Tä kylaly zikr tabgy namyny köňül,
Wirt eýledi tabg ähli kelamyny köňül,
Tä hijr gam-u mähneti tesgin tapgaý,
Isteý durar ahbap peýamyny köňül.

* * *

Ýar oldur kim şygra meýli bolsa,
Neteý, kişi şygyr gaýry haýly bolsa,
Agýarnyň azaryny her hal bile,
Çekeý men eger ýar tüfeýli bolsa.

* * *

Döwran meni ötürdi ser-u samandan,
Aýyrdy meni bir ýola hanymandan,
Kä başyma täç, kä belaýy tagna,
Näler başyma gelmedi döwrandan.

* * *

Gözüňden erer, nezzara kyl, hassalygym,
Gaşyňdan erer, gam bile peýwesteligim,
Başymy alyp gideý idim ýüz katla,
Bolmasa idi saçyňa peýwesteligim.

* * *

Mähriň ne durar burun, çü bar jebr keýin,
Bipeýda yşgyň gamyny niçe iýeýin,
Halymy niçe diýsem diýmez sen meni “Ýar”,
Sen diýmeseň eý, ýar, meni, men ne diýeýin.

* * *

Niçe bu pelek salgusy gurbata meni,
Her lahza tükengisiz muşakgata meni,
Ne çäre kylaý, neteý, ki Taňry göýä,
Mähneti maňa ýar etdi mähnete meni.

* * *

Ger, mähr bile bu çarh öwrülse idi,
Janlardan onuň jöwfi, gerek dolsa idi,
Babyr kibi jana mähr baglar erdim,
Ger, uşbu jahanda mähri jan bolsa idi.

* * *

Eşitse kişi bu şur-u şiweni diýgeý,
Daýym bu taryk uçguny görgeni diýgeý,
Duşman sözüne girme, eşit dost sözün,
Eşitmese sözni, dost duşmany diýgeý.

* * *

Başymy, tufeýl ol seramede kylaý,
Janymy, pida oşol sehi kadda kylaý,
Bu hassa köňül bile hamide kadny,
Gözi bile zülpüne onuň, sadaka kylaý.

* * *

Köňlüňle niçe ki seýir matlup olsa,
Ahbaby sormak dagy mergup olsa,
Ger, hijriň imtidady mundan artar,
Galmaz maňa sabr, sabry Eýýup olsa.

* * *

Babyr bile mir ittifaky bolsa,
Ýokdur gam eger jahan nifaky bolsa,
Budur dilegim ki şa dergähinde,
Men bende üçin hemişe baky bolsa.

* * *

Waslyňa köňül kyýassyz talypdyr,
Hijriň era ygtyýarsyz galypdyr,
Muştaklygym şerhini diýebilmez men,
Didaryňa iştiýak köp galypdyr.

* * *

Ger, ruh dem etse erdi äheň-nagam,
Mejlisde ne hüzn galar erdi-ýu ne gam,
Tä bargaly ruh-dem biziň mejlisden,
Mejlis ähline ne ruh galdy-ýu ne dem.

* * *

Gijräk gele sen, bu hassadan doýduňmy,
Dil safhasyndan harpy wepa ýoýduňmy,
Namys-u uýat gerek, oý et, sähl turar,
Ýüz köý üçin ol işige ýüz goýduňmy.

* * *

Döwlete ýetip mähnet elin unutma,
Bu bäş gün üçin özüňi esru tutma,
Bargany gel indi ýat kylmaý eý, dost,
Baryş-gelşiňi lutf edip, öksütme.

* * *

Diwanyma ne rabt-u ne tertibidir,
Ne jedwel, ne lowh-u ne tezhibidir,
Ger, saňa iberdim ony aýp eýleme kim,
Diwanyňny dilärge takrybydyr.

* * *

Ýüz hamd oňa kim hamdyn onuň ähli makal,
Ýüz ýyl diýseler tüketmegi emri muhal,
Waspynda hyret ejiz erer, natyka lal,
Ne nowg sypat kylaý ony Jelle Jelal.

* * *

Hattyňy görüp köňüle haýrat boldy,
Şygryň eşidip, jana meserret boldy,
“Bu niçe mahal tagapyl etdiň” diýme kim,
Talyg ýok idi ki munça gaflat boldy.

* * *

Söz sorgaly lagly nuktadanyň tapman,
Ýüz sürtgeli ol astanyň tapman,
Binam-u nyşanlyk istesem ne taň kim,
Namyňy eşitdim-u nyşanyň tapman.

* * *

Hijran era niçe nama tahryr kylmaý,
Hama tili bile haly tahryr kylmaý,
Hoş ol ki sözüm saňa diýsem wasytasyz,
Sen onda-ýu men munda, ne tedbir kylmaý.

* * *

Eý, kamaty serw-u lebleri aby-haýat,
Budur dilegim ki ýetgeý men waslyňa bat,
Hijriňde maňa ne sabyr galdy, ne sebat,
Ýa gel bu saryga, ýa meni özüňe gat.

* * *

Eý, ýar, hazyn köňülni ýat eýlemediň,
Mähriňi kem eýlediň, zyýat eýlemediň,
Ýa mende günä bardyr unutdyň ýa sen,
Aýa, ne jäht turar ki ýat eýlemediň.

* * *

Hoş ol ki gözüm düşse seniň gözüňe,
Biwasyta halymy diýsem, özüňe,
Bermeý sözüme jogap, ajyglana sen,
Kyldyň meni mätäç çüjük sözüňe.

* * *

Sen gül sen-u men hakyr bilbildir men,
Sen şugla sen, ol şuglaga men küldür men,
“Nisbet ýokdur” diýip ijtinap eýleme kim,
Şah men ilge, weli, saňa guldur men.

* * *

Husnuňy seniň kim ki tagakkul kylgaý,
Senden başga niçik tahammyl kylgaý,
Bu tabg-u bu yhtylat kim sende durar,
Ne men ki bary-älem ilin gul kylgaý.

* * *

Eý, gorgan ili, galdymy dermanlaryňyz,
Çykmaý ne turar, bu jähl kylanlaryňyz,
Jan dek kişiler açlygyndan çün çykadyr,
Siz çykmadyňyz, çyksa gerek janlaryňyz.

* * *

Gowgada meý irtikap kylmak, müşgil,
Jana güýç ile azap kylmak, müşgil,
Bolmaý dagy mest, hap kylmak, müşgil,
Ahbapdan ijtinap kylmak, müşgil.

* * *

Hoş ol ki bahar pasly bu dünýäde,
Bolgaý tarap esbaby bary amada,
Ger bolmasa esbap, edeliň deňňane,
Menden gezek-u tagam, senden – bada.

* * *

Hatyry bahar paslynda keşt aladyr,
Göz nuryny reňňi läle-ýu deşt aladyr,
Hoş ol ki dalalarda ýörip, seýir etse,
Bu paslda kim latyf-u dilkeş daladyr.

* * *

Gelgil, ki demi oturyban meý içeliň,
Dünýä gam-u renjinden zamany geçeliň,
Çün aýş-u neşat leşgeri sap düzdi,
Eý, mähnet-u gussa haýly, serler seçeliň.

* * *

Her kim ki wepa kylsa, wepa tapgusydyr,
Her kim ki jepa kylsa, jepa tapgusydyr,
Ýagşy kişi görmegeý ýamanlyk hergiz,
Her kim ki ýaman bolsa, jeza tapgusydyr.

* * *

Zynhar, ki dostlugy unutmagaý sen,
Doganlykdan köňülni sowatmagaý sen,
Ýatlar bile duşman tarapyn ger tutsaň,
Doganlyg-u dostluk tama tutmagaý sen.

* * *

Her sözni ki diýr men saňa lap, olmagusy,
Bimagna-ýu, herze-ýu güzap, olmagusy,
Ol işde eger muhalepet eýlär sen,
Taňry haky, bu sözde hylaf olmagusy.

* * *

Göz röwşen idi seniň jemalyň bile,
Köňül hoş idi seniň wysalyň bile,
Bes tire-ýu nähoş etdi hijriň bizi,
Indi kylalyň hüý hyýalyň bile.

* * *

Nätgeý kişi bu pelek nypaky bile,
Etgeý bu pelek ab-u seraby bile,
Gäh, tirgizedir wysal eýýamyndan,
Gäh, öldüredir şamy pyraky bile.

* * *

Gözüň bary saglary mes etgisidir,
Gamzaň bary mestleri pes etgisidir,
Köp zahyd-u parsany Babyr ýaly,
Laglyň höwesi badaparaz etgisidir.

* * *

Gaşyňda eger günä gähi, kyldym,
Ýüz katla nedamat bile ahy kyldym,
Kyldym ýaman-u esru tebahy kyldym,
Lutfuň bile sen geçir günähi, kyldym.

* * *

Eý, kim, bary şygyr ähline sen han ýaly,
Şygryň bary şygyrlara soltan ýaly,
Mazmuny onuň hatty sowady içre,
Zulmat arasynda aby-haýwan ýaly.

* * *

Şygryň eşide, pikrini Babyr kyldy,
Ne pikiri hoş-u ýagşy tasawwur kyldy,
Gözi ýaruk eýledi sowady bile,
Mazmuny bile gulakny pür dür kyldy.

* * *

Ger sydk bile bir özgä aşyk bolgaý,
Magşuk wysaly oňa laýyk bolgaý,
Pir alnynda tapgusy myradyn bişek,
Her kim ki eger müridi sadyk bolgaý.

* * *

Bisabyr men-u biser-u samandyr men,
Bir nimzededir men-u perişandyr men,
Ne diniň işin kyldym-u ne dünýäniň,
Ýa Rep, nädeý, öz işine haýrandyr men.

* * *

Babyr, ki diýmez her kişä her sözüni,
Ilçiňe diýdi, weli, seraser sözüni,
Soltan Aly er, sözüm saňa diýse ne taň,
Arylyg-u dak diýgeý galandar sözüni.

* * *

Tä kyldy meni pyrak era ýat, habyp,
Mahjur köňüli eýledi şat, habyp,
Ger, wasyl miýesser olmaz aýdaý, Babyr,
Perýat habyb-u ah-u perýat-u habyp.

* * *

Göz şemgini ýarutgaly mahweş, geldiň,
Sabyr öýüni köýdürgeli ataş, geldiň,
Kyldyň meni geleniň bile minnetdar,
Rehmet saňa ýagşy geldiň-u, hoş geldiň.

* * *

Ýüz şükür kylaý ki, ýene aşyk boldum,
Älemge bolup efsana, aşyk boldum,
Ýagşy sözüň-u waspy jemalyň eşidip,
Görmeý seni gaýybana aşyk boldum.

* * *

Eý, aý, ýüzüň alnynda kuýaş şermende,
Şirin söz-u ýagşy hulkuňa men bende,
Hijranda niçe nama bile sözleşeliň,
Ýa sen bäri gel, ýa baraýyn men onda.

* * *

Ýa Rep, mende ne ýagşy talyg bardyr,
Kim bagty mutyg-u ýary tabyg bardyr,
Magzur tut er, waslyňa gijiräk ýetsem,
Ne çäre kylaý, azgyna manyg bardyr.

* * *

Sensiz niçe gam birle melaly göreliň,
Hijriň niçe bolgusy, wysaly göreliň,
Hijriňde niçe hyýal ile ötüreliň,
Lutf eýle-ýu gelgil ki jemalyň göreliň.

* * *

Hijriňde bu tün köňülde gaýgy erdi,
Waslyňa ýetişmedim jähet bu erdi,
Ahym tütüni bile gözümiň ýaşyndan,
Ýol palçyk idi, gije garaňky erdi.

* * *

Hijriňde egerçi, jana bidat erdi,
Sensiz maňa ýüz pygan-u perýat erdi,
Pikriňden idi, weleýk, hursantlygym,
Zikriň bile bu hassa köňül şat erdi,

* * *

Gördüň, dagy gözüňe giriftar etdiň,
Sordyň, dagy sözüňe giriftar etdiň,
Bu tabg-u kelamyň bile öz başyň üçin,
Başdan meni özüňe giriftar etdiň.

* * *

Yşgyň meni kyldy ýesir-u şeýda, nädeýin,
Älem ähline eýledi ryswa, nädeýin,
Janymy pida kylyp saňa, ondan soň,
Diýr men ki seni jan eder, emma, nädeýin.

* * *

Idrakyň-u tabg-u huşuňa bende bolaý,
Owaz-u usul-u joşuňa bende bolaý,
Taksym kylarda nagyşlara ebýat,
Takryp bile okyşyňa bende bolaý.

* * *

Geldi remezan-u men dagy badaparast,
Aýd oldy-ýu zikri meý kylar men peýwest,
Ne roza-ýu ne namaz, ýyllar-aýlar,
Tün-u gün, meý-u mäjun bile diwana-ýu mest.

* * *

Gelmez gözüme kuýaş kibi ger iňdir,
Ýakmaz maňa ger, aý meňi ýaly meňdir,
Gül bile, gül içre parh edebilmez men,
Gülhan bile gülşen maňa imdi deňdir.

* * *

Jismimde ysytma tabyndan ataşdyr,
Janyma bela-ýu gussa biberkeşdir,
Köp dert ile gamdan maňa nähoşluk idi,
Sen sorgaly eý, habyp, köňlüm hoşdur.

* * *

Ahbap ki bezmide gülüstan hasdur,
Ýokluk alar bezmide bize dessur,
Ger, serde huzur, bize jemgyýet bar,
Ýüz şükür bu jemg bihuzur ermesdir.

* * *

Her ýerde ki gül bolsa, tiken bolsa ne taň,
Her kanda ki meý, derdinden bolsa ne taň,
Şygrymda eger hezlu, eger jid geçiriň,
Ýagşy baryda eger, ýaman bolsa ne taň.

* * *

Nisýan galamyny niçe maňa sürgeý sen,
Wagt oldy ki hijr namasyny düzgeý sen,
Budur dilegim, hatymy çün görgeý sen,
Elbetde, özüňi maňa ýetirgeý sen.

* * *

Janyma ýetişdi düz-u dag birle köňül,
Derdin tüketmez, aýtmak bile köňül,
Gurbatda aýak bile beden dynmazlyk,
Ýüz şükür, ki dynçdyr gulak bile köňül.

* * *

Ahbap, unutmasa gerek ähdi gadym,
Ýetirse gerek habar gähi, peýki nesim,
Babyr, çü umyt ile kylar arzy nyýaz,
Şaýet ki kabul eýlegeý tabgy selim.

* * *

Ol şa ki bildirdi wepadarlygyn,
Terk eýledi göýä sütemkärligin,
Lutf eýledi ýarlyga gurban berdi,
Agda bile ýardyr neteý ýarlygyn.

* * *

Seniň bile men ki aşnalyk kyldym,
Yşkyňa hüzn, janyna belalyk kyldym,
Görmeý, bilmeý meni «wepasyz» diýp sen,
Bes, saňa ne nowg biwepalyk kyldym.

* * *

Seniň bile sözi mukarrar andak kylaýyn,
Älemde seni mugteber andak kylaýyn,
Taňry haky, bu hyzmat eger sen kylsaň,
Her nowg ki köňlüň dilär andak kylaýyn.

* * *

Hijran gamyndan zagyf janym soldy,
Gurbat elemi bile içim gan doldy,
Ýüz şükür ki munça ýyly gam bile elem,
Rahat bile eşrete mübeddel boldy.

* * *

Yşgyň neteý, ygtyýarsyz kyldy meni,
Sabrymy alyp, kararsyz kyldy meni,
Älem ähli içre arsyz kyldy meni,
Zuht ähline ygtybarsyz kyldy meni.

* * *

Azar ile niçe güft-u gu kylgaý siz,
Azurda bolar ne jüstuju kylgaý siz,
Munça ki köňüllere ýetişdi azar,
Meý birle meger ki şüstuşu kylgaý siz.

* * *

Bu ýaglyk kim bagy jenan çaglykdyr,
Jan riştesi her riştesine baglykdyr,
Ten tary düzüm altyn dekdir sensiz,
Görer ol ikiden nemuna bu ýaglykdyr.

* * *

Ýaryň seniň Alla tebärek bolsun,
Duşmanlaryňa tugma, belärik bolsun,
Mülküňde parahat bile hanlyklar kyl,
Mülküň bile hanlygyň mübärek bolsun.

* * *

Ger, wadyýy hijriň era boldum makys,
Aýp eýleme kim hadysaýydyr hadys,
Kowmy ajaby çakyra kyldy tergyp,
Emri ajaby hijrige boldy bagys.

* * *

Kasyt ki iberdiň, eýledi şat meni,
Daýym bu ýusunlyk, eýlegil ýat meni,
Azadyňa gul bolaý ki hatyň getirip,
Hijriň gamyndan eýledi azat meni.

* * *

«Ýüz şükr» diý Babyr ki Kerim-u Gaffar,
Berdi saňa Sind-u Hind-u mülki bisýar,
Yssylygyna ger, saňa ýokdur takat,
Sowuk ýüzün göreý diýseň Gazna bar.

* * *

Eý, bady-saba, eýle Horasana güzer,
Menden diýgil ol ýary perişana habar,
Niçe sapar öz köňlüň üçin kylgaý sen,
Indi biziň üçin eýle bu ýana sapar.

* * *

Hatymy görüp sözümi çün bilgeý sen,
Gelmekde bärige ýel kibi ýelgeý sen,
Yhlasyňy bilip, iberdim kasyt,
Rehmet saňa, zynhar, ki bat gelgeý sen.

* * *

Yslam üçin awaraýy ýazy boldum,
Küffar-u hunut harbsazy boldum,
Jezm eýläp idim özni şehit olmaga,
El-minnetullah ki gazy boldum.

* * *

Ondan bäri, kim ýar-u diýarym ýokdur,
Bir lahza-ýu bir nepes kararym ýokdur,
Geldim bu sary öz ygtyýarym bile,
Barmaga weli, ygtyýarym ýokdur.

* * *

Bir haz ki halaýyk ondan aýrylmaz imiş,
Ol haz mazasy-ýu gadryny bilmez imiş,
Afýon-u basyt-u buza-ýu boza kibi,
Bir jurga çakyr derdi, işi kylmaz imiş.

* * *

Tä terki menahy-ýu şerap etmiş men,
Nebsime Hudaý üçin azap etmiş men,
Toba işigi heniz açyk erdi,
Bu tobada bir neme şytap etmiş men.

* * *

Meý terkini kylgaly, erer men gamlyk,
Bar, tire köňüle her zaman derhemlik,
Gam bile fesurdalyk heläk etdi meni,
Meý bile imiş şatlyg-u horramlyk.

* * *

Meý terkini kylgaly perişandyr men,
Bilmen kylar işimi-ýu haýrandyr men,
Il barça puşeýman bolar-u toba kylar,
Men toba kylyp men-u puşeýmandyr men.

* * *

Ahbap pyrakyňyz bile il neteý,
Sizlere kişini çäre eýläp ýetgeý,
Jemgyýetiňizi jem tutgaý Taňry,
Babyry dagy bu jemgda jem etgeý.

* * *

Bimähr diýse il, seni, men bütmez idim,
Zerre bu sypaty saňa ýowutmaz idim,
Nähak agyrap, meni unutdyň ahyr,
Walla, ki senden bu tama tutmaz idim.

* * *

Hijran kapasynda jan guşy rem kyladyr,
Gurbat bu eziz ömri kem kyladyr,
Ne nowg biteý pyrak-u gurbat şerhin,
Kim göz ýaşy namanyň ýüzün nem kyladyr.

* * *

Ot saldy köňüle renj-u bitaplygym,
Suw kyldy bu hassa jany biablygym,
Bu ikilesi egerçe bar mühlik-u sagyp,
Leýk, öldüredir daňgaça bihablygym.

* * *

Köňlümde od-u iki gözümde suwdur,
Men hassaga rehim kyl ki halym budur,
Gam gündizi-ýu pyrak şam ýaly,
Tün-gün maňa ne karar-u, ne ukudyr.

* * *

Jismimde ysytma günde mäkäm boladyr,
Gözden uçadyr uky, çü agşam boladyr,
Her ikkilesi gamym bile sabrym dek,
Baran saýy bu artadyr, ol kem boladyr.

* * *

Ne ýar-u wepa kylgusy ahyr ne haryp,
Ne saýf-u şita galgusy baky ne haryp,
Ýüz haýp, ki zaýa ötedir ömri eziz,
Efsus ki batyl baradyr, wagty şerip.

* * *

Ahbap ýygynyndan niçe galgaý men,
Özümi nädip ol araga salgaý men,
Barsam, dagy onda myhman kesretinden,
Mälim imes, ki ýer tapa algaý men.

* * *

Il söhbetini ki arzuw kylmyş men,
Ne hoşluk ile bu güftugu kylmyş men,
Eşret bile aýşy ne iş kylgaý men,
Men kim gam-u mähnet bile hüý kylmyş men.

* * *

Döwlet bile şad-u şadyman bolgaý sen,
Şöwket bile meşhury jahan bolgaý sen,
Köňlüňdäki dek dehr era käm sürüp,
Bu dehr baryça kamran bolgaý sen.

* * *

Ýegsan keremiň gaşynda müdbir, mukbyl,
Asan seniň alnynda jemgy müşgil,
Ýa lutf-u enaýat ança kyl, kim götereý,
Ýa gahr-u gazapny takatym baryça kyl.

* * *

Gyş gerçi, zamany mangal-u ataşdyr,
Läkin, bu şita Hintde köp dilkeşdir,
Heňňamy neşat-u badaýy bigyşdyr,
Meý bolmasa, mäjun dagy bolsa, hoşdur.

* * *

Bu älem era ajap elemler gördüm,
Älem ilinden turpe sütemler gördüm,
Her kim bu «Wakaýyny» okar, bilgeý kim,
Ne renj-u ne mähnet-u ne gamlar gördüm.

* * *

Agza-ýu jowaryhyňy häzir kylgyl,
Jan bile köňül hazyr-u nazyr kylgyl,
Her lahza bir endişe-ýu bir pikiri goý,
Endişe-ýu pikriňi baryn bir kylgyl.

*  *  *

Ne hoş meni hoşlar-u ne bigäne,
Ne gaýry razy menden-u ne janana,
Her niçe ki ýagşylyga kylsam efsun,
Halk içre ýamanlyk bile men efsana.

## MUAMMALAR[1]

**HALYT**:
Köňlüme ot salar, ol gülüň iki ýüzüniň aly,
Içimi köýdürer, ol gara zülpi alnynda haly.

**BABYR**:
Işigiň astanyna goýuban iki ýüzümi,
Öpeý gähi towazyg birle, sürteý gäh gözümi.

**YBRAHYM**:
Nije adyny eşitgeç, ah urup özden giteý,
Akybet baş bargysydyr Babyr, ahymdan neteý.

*** 

**HASAN**:
Hulkuňny rast kylgyl, her saryga ki barsaň,
Ahsente diýr bary il, ger, ýagşy at çykarsaň.

---

[1] Muamma - Gündogar halklaryň orta asyr edebiýatynda rowaçlyk tapan şygryň bir görnüşi bolup, onuň esasy aýratynlygy belli bir adamyň adyny, taryhy senäni ýa-da bir taryhy wakany duýup bolmaz ýaly edip özünde berkidýänligindedir. Şygyrda berkidilen ady, senäni, wakany şygyryň içindäki degişli harplary tapyp, olary dogry birleşdirmek bilen bilmek bolýar. Dogry tapylyp, dogry ýerleşdirilen harplar adamyň, senäniň ýa-da wakanyň adyny emele getirýär. Bu söz oýnatmaklygyň bir görnüşidir.

**KUBAT**:
Ýüz beýewan tarapyna uraýyn,
Derdi dil bile ne munda duraýyn.

**KELAMY**:
Ütüldi saç, budur senden myrady,
Ki kylgaý sen gülaby bizi ýady.

**MIR**:
Meniň bile niçe kim ýok magaşy,
Meniň başym dagy ol ýar daşy.

**EMIN**:
Neteý, her tün çyrag-u dud-u suzy,
Nemaýandyr arada ýar ýüzi.

**DAÝYM ALY**:
Ýa Rep, ol hurşyt roý bimähr aýym kandadyr,
Kim oňa salsam gözümi, ýa diýsem köňlüm gamyn.

**NUGMAN**:
Tä bargaly ol yzary gül, sim tenim,
Herýan güldek çäk durar perahenim,
Ölsem göz-u agzy-ýu kaddy ýady bile,
Çäk olgusy köýnek kibi herýan kepenim.

**ÝUSUP**:
Ýudadyr tä’ässufdan pyrakynda köňlüm gan,
Neteý, bu bela bile nedir dostlar derman.

**ŞÖHRATY**:
Ýüz müň jepany ol aý üçin men kararsyz,
Kylgaý men ygtyýar weli, ygtyýarsyz.

**SELMAN**:
Ulusdan mähir aldyk, ha irikdik,
Ol aý bary biziň bile iliktik.

**SELMAN**:
Çykar söwdaýylaryň dut ýaly ahy başyna,
Eger, getirse saçyny, perişan zülpi gaşyna.

**AZAT**:
Bizar boldy köňlüm, azurda kyldy çün ýar,
Bizar bolgaý ondan, azar tapsa, naçar.

**TALYP**:
Sygmaz erdim donuma ferahdan men hazyn,
Bimähir ýar kylsa ataýy lybasdan.

**BABA**:
Kaddyň hyýaly kim bererem jan höwesinde,
Bardyr meger, elip kibi janym arasynda.

**UMMAT**:
Telbe köňli aldyrypdyr biz,
Binyýazny tä görüpdir biz.

**MESTI**:
Görmeýen zar idim ýar ýüzün men haýran,
Eýledi biser-u pa, tä ýüzüni kyldy aýan.

**SARYG**:
Eý, husn era reşki bergi gül endamyň,
Ýüz läläni har etdi, haddy gülpamyň,
Ýetir bir aýak bile başyny göge,
Ger, arzuwy kylsa garyby janyň.

**HEKIM**:
Ne taň ger asmanda kylsa bazy,
Ol aýnyň ady kim bolgaý Hyjazy.

**SYÝAWUŞ**:
Köňüli zuht-u takwa-ýu weragdan ýandyrypdyr men,
Seni diýp ýüz agaçdan, eý, periweş, getiripdir men.

**ALLAMA**:
Çün ýygy ýagmaz ol aýyň jebrine döz, ýyglama,
Aý ýüzüni görmek istär bolsaň, eý, göz, ýyglama.

**AZAT**:
Yşk töwrün isteseň, gaşyma biahmal gel,
Yşk era azary bihet çekmişem, ýat al gel.

**RAFYG**:
Çü bardyr uşbu sergezdan köňlüňe telbelik zaty,
Tagajjup kylmaňyz başsyz ise harpy ybaraty.

*** * ***

**SAGYT**:
Tygy jepany kim ki diýseň ähli haldyr,
Başyna syndyrar buty biygtydaldyr.

**ADYNA**:
Jan bile köňüli, “Gama hemhana” diýgil,
“Çün telbireder pyrkaty janana” diýgil,
Ol serwä eý, köňül, bu efsana diýgil,
“Bolsun gadamyňda iki diwana” diýgil.

**SEHI**:
Pynhan köňülde yşk idi hijran belasynda,
Paş oldy majerasy halaýyk arasynda.

**ÝARY**:
Telbe boldum il diýmez halymy eý, zalym, saňa,
Ýa bäri gelseň peýa-peý, aýdaýyn halym saňa.

* * *

**MUGYN**:
Gözüm ki haty erdi onuň matluby,
Ýüz şükr ki röwşen etdi göz mektuby.

**WELI**:
Eý, gaýry, ol aýnyň itleri sanynda muttasyl,
Wagty ki awa barsa bu guly hasap kyl.

**MUHAMMET**:
Ol güni kim habyp görgeý men,
Maňa ýüz müň şerepdir ol günde,
Bolsa ger, bamdat, mahbuby,
Derdi dil bertarapdyr ol günde.

* * *

**YGTYÝAR**:
Rakyp öýünde nehan oýnar ol habyp humar,
Nädip özümi oňa hemdemi humar kylaý,
Çü ihtifaýy humar oldy, ýar onda bozar,
Bu işi ile ne til bile äşgär kylaý.

**GAÝA**:
Kuýaş ki ýary gören diýmez latyf ony,
Onuň yzary gaşynda diýgil kesip ony.

* * *

**HORRAM**:
Her kim gije meý içip sabah aýylgaý,
Mahmurlygynda huşdan aýrylgaý,
Meýhanaga ýetginçä çakyrsyz bolmaz,
Şaýat arada humary zory kylgaý.

**NAKYP**:
Görüp agýar ile göz köňüle boldy derd-u gam,
Perişan bolgaly özden barypdyr göz-u köňlüm hem.

**ÝARAN**:
Ah-u eşkimden köňül kim boldy dermande, görüň,
Wah, ki boldy bidil uşbu bad-u baranda, görüň.

**MIHTER**:
Dilär pyrak ol aýdan meni hemişe ýyrak,
Çü mähr görkezer ol aý nedir myrady pyrak.

**BAÝRAM**:
Hergiz maňa ram bolmaz ol gülpamym,
Belkem tanymaz adym zehi betnamym,
Bu gussada men heläk bolgum ahyr,
Bolarmy adymy tanyp, aýa aramym.

**NEDIRI**:
Erer men türk aşyk, käş bilsem parsy, hany,
Diýsem halymy biler parsydan dilberim ony.

* * *

**BABA**:
Basapa aryzyň ne dilkeşdir,
Binehaýet gaçarlaryň hoşdur.

**ATTAR**:
Behişti neşäge jan bile irtibat dile,
Humar dowzahy üçin arak, syrat dile.

**GARAJA**:
Ol perişan zülpüň kim kinesi dirinedir,
Çün perişanyrak turar göýä nitajy kinedir.

**SAKY**:
Peri boldy janyň seniň dek Babyr-a,
Köňül guşy dilbeste janyň bile,
Köňül uçmak er, islese jid kylyp,
Uçar, ýar kyl munis onuň bile.

**KEMAL**:
Kem görünse ne ajap ol gülgüzar,
Zülpüni kim getiripdir tar-tar.

**SUHRAP**:
Meý suwy horram durur elter humar azaryny,
Görse horram suwuny kim biler humary ýaryny.

* * *

**TAKY**:
Ger, suratyň waspyny ne taň diýe almasa bu bikarar,
Tä menkabet ýagy diýgeý eý, ýar, görkezgin, uzar.

**ŞÖHRATY**:
Hemişe awa barar men, diýmäň ne gitmekdir,
Ol aýdyr, aw jähtini tagajjup etmekdir.

**DARA**:
Men yşgynda zar-u wakyf ermes,
Halymdan oşol nigäri Çyny,
Derdimi diýdim weli, ne biler,
Tä aňlamagynça Parsyny.

**AÝAZ**:
Eý, gaýry, heder kylgyl elbetde, rekabetden,
Kylmaz saňa bu hyrfa, al dagy başyňy, git,
Babyr, budalaýydyr berhemzede biler sen,
Aýaz aýtdy bişek bu sözüň baryn pikir et.

**ÄLEM**:
Eý ýar ki ýarlykdan olduň gapyl,
Duşman kibi Babyry görer sen hasyl,
Diýp sen «Elemim kylsa rapyk aýtaý ýar»,
Kylmyş elemiň rapyk bar aýytgyl.

**NEDIM**:
Rendeler bezmine ýetdi şyh-u köp kyldy jepa,
Bada jamy synmady derhem bolup atdy asa.

**HUMAN**:
Gaşyňa çini salyp, bolma jebir ile ýaman atlyk,
Jahan ili çü ýaman diýr, kişini bu sypat üçin,
Bu heýetiňi görüp kylsa wehim, mähir ýeridir,
Bu namyrat ki goýdy başyny ýagşy at üçin.

## KYTGALAR

Galmady hormat, ähli älemde,
Elem-u älem ähliden ýuw elik,
Babyr-a iki patyşalykdan,
Ýagşyrak bu zamanda bir beglik.

Näumyt oldum eý, mogol, senden,
Tä eşitdim ki Andyjana bardyň,
Aýdan sözüňe geldim emma sen,
Ýagşy geldiň diýmeý ýaman bardyň.

* * *

Ýok turar näziňden azary maňa,
Näz eger, kylsaň maňa matlupdyr,
Ha görkez lutf, hahy jebr kyl,
Her ne wakyg bolsa senden hupdur.

* * *

Bu welaýata mukaýýut bolmagyl,
Gel, Horasan janybyna azym kyl,
Ger, barar bolsaň, erer men hemrahyň,
Wer, durar sen, men barar men, jezim kyl.

*** 

Tamam husn ili sag-u huşýar ekende,
Dürşt-u tünd eger, bolsalar biliň ýeridir,
Çakyr gerek ki içip nerm bolsa barça ýigitler,
Çakyr getir, bary hublar çakyra düşgünleridir.

*** 

Horasana on aý tartyp çerik, Kabul sary ýandyň,
Gyş içre nahjyran bile, ol ýol wehmi jan aldy,
Bu pursatda kişi ötmeý durar hergiz bu dabandan,
Biz ötdük leýk, ilniň eli-aýagyn sowuk çaldy.

*** 

Niçe gün gar typyp, buz ýassanyp, teşwiş ile gonduň,
Sowug-u gar esru bihet üçin il köňül saldy,
Jibe atlary iliň galdy ekser, ýol ýaman üçin,
Bu ýörişde zyýan köp boldy, bary ýagşy at galdy.

*** 

Hijran çölide jäht bile puýeler urup,
Istäp zülaly wasyl, ýetişdim seraba,
Çün hast mundak erdi ki hijriňi çeke men,
Bihast ryjgat eýlemişem Enderaba.

Babyr nyýaz-u medhini ýetirgil eý, saba,
Ol şazada nasyr aly jenaba,
Bol, aý-u ýyl parahat-u hoş başlyk bile,
Bolgynça mah-u sal, aý-u aftaba.

*** 

Bu kazyýy pasyk, ki iberdim saňa bat,
Sen dagy uzatgyl bat-u hem badraka gat,

Ger, hatyryň istese, ibergil sowgat,
Mäjun-u şerab-u aby narenj-u nabat.

Döwran gamy bile sütemini unutdyrar,
Ol sebz çehreýi ýar hyýaly aled-dowam,
Hijranynda hyýal aýtalman bu tarapa kim,
Waslynda hem hyýal eger bolsa barça ham.

Waspynda hamlyk eger olsa ne gam durar,
Çün refg eder hyýaly gam-gussany tamam,
Ýetgeç bu peýk, peýki batrak rowana kyl,
Bat ýetgisidir maňa kylsaň ger, yhtymam,
Çün ýary razdar kylar men seni hyýal,
Esrary paş eýleme zynhar, wessalam.

* * *

Ne sut işikden paý der geldigim,
Çü il dostlardan ol Eýýup imiş,
Özün paryg-u bizi kylan ýesir,
Kim ermiş bu ýaly ol Eýýup imiş.

* * *

Aý, ki diýip sen lutf edip lutfy ytap amyz bile,
Köňlüň istär ýarlar bile hemişe şat bol,
Menden-u kimden ýene bardyr nikary hatyryň,
Menden-u kimden ki köňlüň istemez azat bol.

* * *

Miýesser olsa eger, ýar wasly gurbatda,
Watany ne kyla-ýu öz diýar nägä gerek,
Iberdi ýar maňa ýadygär diýp hatyny,
Maňa habyp gerek, ýadygär näge gerek.

* * *

Eý, ki targyp kylar sen, çakyr içmäge meni,
Saz-u hanende bile saky-ýu sahba barmy?!
Bawujudy ki ötüpdir çakyr içmek wagty,
Mejlis esbabyny bilmen ki muheýýa barmy?!

* * *

Taryky pakr suluk ähline ne hoş ýoldur,
Weli bu ýolda gereklik turar rapygy şafyg,
Taryky pakr eger isteseň, bäri gel kim,
Suluk ähli diýmiş «Er-rapyk sümme taryk».

Biler jahan ili kim myhman zyýapatyndan,
Meniň tarykym imes ijtinap kylmaklyk,
Howa hoş erdi-ýu ahbap dagy goýmadylar,
Zeruret oldy çakyr irtikap kylmaklyk.

Ol serwiň haremine ger, ýetseň, eý, saba,
Bergil bu hijr hassasyndan ýat, köňlüne,
Rehim eýleban sagynmady Babyry, bar umyt,
Salgaý Hudaý rehimi polat köňlüne.

* * *

Atany çünki kybla diýipdirler,
Kybla ýaly oňa nazar kylgyl,
Ata agyrtma eý, atam, zynhar,
Ata azarymdan heder kylgyl.

* * *

Eý, olar kim bu Hint keşwerinden,
Bardyňyz aňlap özge renj-u sütem,

Kabul-u hoş howasyny sagynyp,
Hintden germe gitdiňiz ol dem.

Gördüňiz, tapdyňyz eken onda –
Eşret-u aýş bile naz-u nagym,
Biz dagy ölmedik bihamdylla,
Gerçe, köp renç idi-ýu bihet gam.

Hatty nefsi muşakkat bedeni,
Sizden ötdi-ýu ötdi bizden hem.

## TUÝUGLAR[1]

Wasldan söz diýere ýok ýara maňa,
Hijr era rehm eýlegil ýar-a maňa,
Okuň etdi köp ýaman ýara maňa,
Merhemi lutfuň bile ýara maňa.

*  *  *

Mähr kim göge kylar aheň, taň,
Alnynda bolsa imes bireň, taň,
Haly-ýu iki lebi dek bolmagaý,
Hindu er getirse şeker teň-teň.

*  *  *

Meni bihal eýlegen ýar aý durar,
Kim onuň wasly maňa ýaraý durar.
Ger, wysaly bolmasa gider ýerim –
Ýa Horasan, ýa Hyta, ýa Reý durar.

*  *  *

Ol ki her gözi gazaly Çyn durar,
Gaşynda peýweste onuň çyn durar,

[1] Tuýug – ölçegi boýunça 4+4+3 görnüşde bolup, kapyýalary omonimleri goşgynyň, dörtlemäniň bir görnüşidir.

Çünki köp ýalan aýtdy ol maňa,
Ger, diýsem “ýalançy” ony çyn durar.

* * *

Jana saldy dehr gurbat naryny,
Gözýaşym boldy Mogulyň naryny,
Bu arada men diýen dek bolmasa,
Gözleý Yssyk köl-u ondan naryny.

* * *

Tä köňül berdim oşol Kaýsaryga,
Baranyn bilmedim kaý saryga,
Dostlar ýara meni sagyndyryň,
Salsaňyz nägeh gulak Kaýsaryga.

* * *

Tä çykardy hat yzary päkinden,
Gül ýüzi azurda boldy päkinden,
Istär erdi il burun ýüz mähr ile,
Indi ol ýüz mähri gitdi päkinden.

* * *

Ne bela beýik turar döwlet dagy,
Kuhy gamy ne biler döwlet dagy,
Hümmeti tut, dagy döwlet istegil,
Hümmetiň bolsa bolar döwlet dagy.

* * *

Gel, kylaý jany nysaryň eý, ýarym,
Nagty jany barmy senden eý ýarym,
Posa berseň ger, tamam agzyň bile,
Genji agzyňdyn alaýyn eý, ýarym.

* * *

Yşyk ähli, yşyk derdini tanaň,
Köp ýamandyr derdi yşkydan, tanaň,
Herniçe gözüm aç erse, göz doýar,
Ger, açylsa sim dek näzik teniň.

* * *

Sen kibi bir dilrubany bilmenem,
«Aşyky sadyk» ki diýrler bil, menem,
Kyl tasawwur gözýaşymy bir deňiz,
Özge aşyk eşki ýaly bilme, nem.

* * *

Kim ki bitab eder ol ýatyşyny,
Syndyrarlar başyny ýa dişini,
Nige kim öz işini terk ediban,
Herze-gert olup eder ýat işini.

* * *

Kylmasa ol aý nazary maňa, ne taň,
Taňry talyg çün maňa ýaratmady,
Oky ýarar erdi köňlüm derdine,
Nädeýin köňlüm üçin ýar atmady.

* * *

Kabul-u Gazna iline aýdyňyz,
Bize ýer imdi Hoşap Debiredir,
Kaý saryga barga biz, kim mülk-u mal –
Bize munda Haktagala beredir.

* * *

Egme gaş-u ýagşy perçemdir saňa,
Rast kadd-u zülpi pür hamdyr saňa,
Çün bu ýalydyr saňa haýl-u haşam,
Hupluk mülki müsellemdir saňa.

## DÖRT ÇARYÝARLARYŇ (ALLATAGALA OLARDAN RAZY BOLSUN!) ATLARY

Olar kim şerg olardan munjelidir,
Abu Bekr-u Omar, Osman, Alydyr.

## ON IKI YMAMYŇ (ALLATAGALA OLARYŇ BARYNY JENNETI ETSIN!) ATLARY

Dört Aly, üç Muhammet, iki Hasandyr,
Japar-u Musa Hüseýin, on iki tendir.

## MATLAGLAR[1]

Gutulmak pyragyňdan asan imes,
Ýetişmek wysalyňa imkan imes.

Derdiň olsa alajyny nädeýin,
Sensizin tagty-täjini nädeýin.

* * *

Bu dünýäden ferah ýokdur men mahruma janansyz,
Jahandan kim diýsin billä gerekmez, belki jan onsuz.

* * *

Mähriban istäp belaýy biwepaýa uçradym,
Biwepa ermiş, Hudaýym ne belaýa uçradym.

* * *

Jahan ili-ýu jahan barça ger, adem bolsa,
Adem ýoluny tutaý mende, zerre gam bolsa.

Boldum ýene aşufta diwana dagy bar men,
Göýäki bu pursatda aşyk bolup ogşar men.

---

[1] Matlag - şygyrlaryň başyndaky giriş beýitleridir. Matlag gazalda özara kapyýalaşýan iki setirden, muhammesde bolsa özara kapyýalaşýan bäş setirden guralýar.

* * *

Hoş ol burunky zamanlar ki ötdi bardy,
Hoş ol kişi ki zamany ne ýagşy ötürdi.

* * *

Mähriban sagynganym nämähriban, neteý,
Ýagşylyk göz tutanym esru ýaman ermiş, neteý.

* * *

Käşge il bile ol mahweş hekaýat kylmasa,
Ýa hekaýat kylganyny il rowaýat kylmasa.

* * *

Köňlüm wysalyndan hoş-u gözümde nurdur,
Göz röwşeni köňül hoşy Abduşşükürdir.

* * *

Bolmady hergiz neteý ol biwepa, ýarym meniň,
Ger, maňa ýar bolsa ol, bolgaý Huda ýarym meniň.

* * *

Meni hijranda köýdürseň, köňül senden sowatmaz men,
Egerçe, sen unutdyň meni, seni men unutmaz men.

* * *

Dostlugy ger, dilär sen, eýleseň isbat, gel,
Söhbetiňe esru köp muşdakdyr men, bat, gel.

* * *

Pyrakyňdan ýawuşdym ölgeli, eý, ýar, gelgeý sen,
Wysalyňa besi muşdak men, zynhar, gelgeý sen.

* * *

Gerçi, älemde wysal eýýamy dilkeşdir ahy,
Tä bilingeý wasyl gadry, hijr hem hoşdur ahy.

* * *

Ýarnyň agýara mähr-u wepasyn aňladym,
Natuwan köňlüme hem jebr-u jepasyn aňladym.

* * *

Ol iki lebi remzi dert ähline kylmaýdyr,
Gül gunçasydyr göýä, bizlere açylmaýdyr.

* * *

Halymy saňa aýdyp, hijr oduna örtendim,
Eý, ýar, ýaman kyldym, her ne ki diýdim ýandym.

* * *

Kaddyn göz juýbaryna ol aý, bihast getirse,
Aýagyndan götermeý başny, Taňry rast getirse.

* * *

Ne yssyg yşk era meng eýlemek ah-u pyganymy,
Ki men berbat bermiş men bu ýolda han-u manymy.

* * *

Saňa kim arzy halymy edemen natuwan kyldym,
Mübärek hatyryňa nähoş er gelse, ýaman kyldym.

* * *

Muşdak durar hassa köňül wysalyňa bisýar,
Ýarym, gije gelgil, ki habar tapmasyn agýar.

* * *

Eý, ki lagly janfezaýyň nogl-u meýden ýagşydyr,
Gel, ki uşbu gije ýüz görkez, ki aýdan ýagşydyr.

* * *

Senden aýry neýlegeý men aýş-u saba hoşlugyn,
Kim seniň üçin dilär men barça dünýä hoşlugyn.

* * *

Görüp hijran gamyn janana ýetdim,
Egerçi, renji çekdim jana ýetdim.

* * *

Niçe ol ýar ýat etmeý, meni agýar sagyngaý,
Ne gün bolgaý men dilhassany ol ýar sagyngaý.

* * *

Barmy eken hiç neme, älemde hijrandan ýaman,
Herne kim ondan ýamanrak ýok, bu döwür ondan ýaman.

* * *

Gözümiň nury sen, köňlüm huzury,
Tenim horramlygy, janym surury.

* * *

Gel ki janda pyrkatyňdyn dagy harman galmasyn,
Galmasyn gamda köňül, köňlümde arman galmasyn.

* * *

Sebze-ýu güller bile jennet bolar Kabul, bahar,
Has-da bu möwsümde baran ýazysy-ýu gülbahar.

* * *

Yşgyň meýinden, eý, jan, kim mest-u bihabar men,
Gähi özümde ýok men, gähi özümde bar men.

* * *

Gözüm ýaryglygy-ýu hassa köňlüm hoşlugy sen-sen,
Bedende jan sen-u janyň dagy dilkeşligi sen-sen.

* * *

Saňa halymny ýazdym, sežde kyldym,
Aýytgyl kim ne ýazdym, ne ýaňyldym.

* * *

Adyn dilime aldym, erse tartar tygy kin, ol mah,
Meni ger, öldürer bolsa, bu ýazyk bile bismillah.

* * *

Meni "ýok ygtykady" diýip bary il içre ýat etme,
Hudaý üçin bary ili, özüň dek ygtykat etme.

* * *

Senbusa seniň köňlüň ger, istese andak til,
Senbusa gerek bolsa, sen posa enaýat kyl.

* * *

Wysal şowkunda men iştyýak görkezme,
Hudaý üçin maňa esru pyrak görkezme.

* * *

Lebi pyrakynda içsem çakyr, agym geledir,
Maňa çakyry getirmäň ki ajygym geledir.

* * *

Niçe başyma ýagdyrgaý jepa daşyny ol mahweş,
Niçe sabr eýleý onuň jebrine kim ötdi hetden daş.

* * *

Myrady waslyň erer, eýle ýat Babyry,
Unutmagyl ýene bu namyrat Babyry.

* * *

Meý humaryndan olar her nepes efzun derdim,
Sakyýa gel bir aýak ber ki eliňden, bardym.

* * *

Jepany goý, wepa terkini tutma,
Unutman men seni, sen hem unutma.

* * *

Saňa aşyk imes men kim maňa jebir eder sen daýym,
Seniň näziňi kim tartar, meniň senden ne perwaýym.

* * *

Ger gözüňden düşdüm erse, gördüm ony badadan,
Boldy tagsyr, indi sen ötür meni uftadadan.

* * *

Çün zeruret boldy kyldym, senden aýry meýli jam,
Her çakyr kim içmesem ýadyň bile, bolsun haram.

* * *

Tasawwur kylmagyl kim senden eý, jan, özge kylgaý men,
Köňül ol, pikir hem oldur, ne imkan özge kylar men.

* * *

Barma, kim köňlümde waslyň iştiýakydyr heniz,
Gel, ki waslyň iştiýaky mende bakydyr heniz.

* * *

Işigiňe başym goýmak üçin her dem ytap etme,
Baş alyp gidem ahyr işigiňden, yztyrap etme.

* * *

Ýene alufteräk gördüm, oşol bimähir mahymy,
Ne iş kyldym, ne taksyr oldy, bilmez men günähimi.

* * *

Jahan çün biwepadyr, niçe kim endişe, Babyr kyl,
Özüňi, patyşahy jümleýi älem, tasawwur kyl.

* * *

Mähr ile hursant eder sen, jebir ile paýmal hem,
Bir zaman gamgyn geler sen, bir zaman hoşhal hem.

* * *

Görmez jahanda hergiz köňülni şat, Babyr,
Tapmaz myrady dili eý, nämyrat, Babyr.

* * *

Bu küýze ki boýnuma goýup gelmişem ony,
Her kim bu çakyr içmese, öz boýnuna gany.

* * *

Ýat eýlemediň hergiz munça ki ýalynyp men,
Sen meni sagynmaz sen, men seni sagynyp men.

* * *

Haty bile ol aý haddy biri mah-u biri häle,
Ýüzi bile onuň kaddy biri serw-u biri läle.

* * *

Ülpetim il bile azdyr, köpdür il jebri maňa,
Ne meniň töwrüm ýakar ile, ne il töwri maňa.

* * *

Bahar möwsümi ýetdi-ýu hoş howa ötdi,
Tagapyl eýleme saky ki ötdi, ha ötdi.

Badadan eşret öýni daýym abat etgeý sen,
Her haçan kim bada noş etseň, meni ýat etgeý sen.

Ýa Rep, höwes jemgynda Babyry has kyl,
Ýa hut awam tafrykasyndan halas kyl.

Özge hemdem istäban janyma mährem neýläýin,
Men-men-u ol aý hyýaly özge hemdem neýläýin.

Açyldy köňlüm oşol gülzar gelmeginden,
Niçik ki gunça açylgaý bahar gelmeginden.

Bir pikr-u bir howada durar, her nepes köňül,
Her lahza ýüz höwes kyladyr, bul höwes köňül.

* * *

Hijr ile köňlümi bozduň, wasyl bile düz meni,
Bardyň-da öldürdiň, ahyr gel, dagy tirgiz meni.

* * *

Öten agşam wada eýläp, ol peri roý gelmedi,
Gözlerime gije daň atynça uky gelmedi.

* * *

Içip çakyry işim telbelige ýowuşdy,
Niçik tahammyl edeý, kim içime ot düşdi.

* * *

Köşeýi tutsam, jahanyň ählinden gam görmesem,
Istärem ger il görmese, meni-ýu men hem görmesem.

* * *

Bizge çün mähriň ýok, ile mähribanlyk kylmagyl,
Ýagşylyk çün kylmadyň, bary ýamanlyk kylmagyl.

* * *

Jahan birle jahanyň ilinden bihet melalym bar,
Birinden katg edip, ol birge gatylmaz hyýalym bar.

* * *

Jany pida kylyp, saňa ýar men dagy ýaman,
Kylan heman durar saňa-ýu kylmagan heman.

* * *

Eý, saba, şerh eýlegil hijranda owkatym meniň,
Ötse ol şanyň tapugynda eger, ahym meniň.

* * *

Boldy hijriň dowzahynyň bertarap bolmak çagy,
Kim wysalyňyň delilidir gözümiň uçmagy.

* * *

Hem husnynyň benewşe-ýu gülbünde perdesi,
Hem serw erer, çemende bir azat-kerdesi.

Teni zarymy diý, gülşende saky natuwan görseň,
Sary ýüzümi sagyn bag era bergi hazan görseň.

* * *

Mujka ne howa guç höwesim manyk-u moty,
Pakyr ähline bes bolgusydyr pany-ýu roty.

* * *

Gawun bile üzümiň hijranydan köňlümde gam her suw,
Akar suwnuň pyrakydan gözümden her dem akar suw.

* * *

Kaddy pyrkaty meni duta kylar,
Gaşy hijri kamatymy ýaý kylar.

* * *

Niçe gaýra ol aý wepa kylar,
Niçe janyma meniň jepa kylar,

* * *

Bar erçi bagysy ýüz şur-u ýüz günä çakyr,
Çakyr pyragy heläk etdi meni, ah, çakyr.

* * *

Gaýra niçe ol aý wepa kylar,
Janyma niçe meniň jepa kylar.

## ŞYGYRLAR

Öldürer gerçi meni güftaryň,
Direlder ol lebi şekerbaryň.

Köýdürer hasratynda meni neteý,
Ataşyn gül dek iki ruhsaryň.

Eý, köňül, ýagşy iki dünýäden,
Bir nazar kylsa saňa dildaryň.

Har görme gamyn, ol aýnyň kim,
Bu durar pyrkatynda gamhoryň.

Kyldy tä gül ýüzünde zahyr hat,
Babyra boldy haty bizaryň.

Hyred-u sabyr gelip elbetde,
Yşkdan indi meni gutaryň.

*** * ***

Dişiň dür, lebiň merjen, kaddyň gül, hattyň reýhan,
Ýüzüň hur, saçyň anbar, sözüň mul, meňiň Multan.

Multan meňiň, sözüň mul, anbar saçyň, ýüzüň hur,
Reýhan hattyň, kaddyň gül, merjen lebiň, dişiň dür.

Tefahur gözüm, köňlüm kylarlar meger bardyr,
Gözüňe köňül wale, ýüzüňe gözüm haýran.

Haýran gözüm ýüzüňe, wale köňül gözüňe,
Bardyr meger kylarlar köňlüm, gözüm tefahur.

Tefekkür niçe kylsam, tapylmaz seniň misliň,
Peri dek seni gördüm, imes sen meger ynsan.

Ynsan meger imes sen, gördüm seni peri dek,
Misliň seniň tapylmaz, kylsa niçe tefekkür.

Beladyr maňa hijriň, dowadyr maňa waslyň,
Ytabyň maňa apat, hadysyň maňa derman.

Derman maňa hadysyň, apat maňa ytabyň,
Waslyň maňa dowadyr, hijriň maňa beladyr.

Çü Babyr saňa guldur, nazar kyl, oňa zynhar,
Tapylmaz ýene bir gul, onuň dek, saňa eý, jan.

Eý, jan saňa, onuň dek bir gul ýene tapylmaz,
Zynhar oňa nazar kyl, guldur saňa çü Babyr.

*** * ***

Köňlüm ki erer kuýaş kibi ýüzine ma,
Ýyl ötdi-ýu gelmedi bu sary ol ka,
Til bile köňül yşk era bir kyldym-u bes,
Ýar agrytdy, gamyn köňli emma.

* * *

Ýetdi meni öldürgeli ahyr hijran,
Öldürgeli goýma meni gutar eý, jan,
Ahyr meni gutar bu pyrak esru ýaman,
Hijran eý, jan, esru ýaman ah-u pygan.

Bu sungata “Yzhar-ul müzmer”[1] diýerler. Owwalky rubagydan her harp ýaşyrylsa soňky (iki) rubagydan tapylar. Owwalky rubagy bu durar:

Ýat etmez imiş kişini gurbatda kişi,
Şat etmez imiş köňli mähnetde kişi.
Köňlüm bu garyplykda şat olmady ah,
Gurbatda söýünmez ermiş elbetde kişi.

Soňky rubagy bu durar:

Yşk aldy şah-a tä huş ile akyl talap,
Gülruh jana ten besakar jan bitagap.
Köňlümde jepa-ýu elem ol şoh üçin,
Bardyr ne diýeýin garyp Babyr, ýa Rep.

* * *

Ýary ki lebi lagl-u sözüdir dür [ýar],
[Ýar] agzy onuň nuktede Isa eý [ýar],
[Ýar] nede turar men, maňa ol bolgusy [ýar],
Ýa Rep, ony kylgaý sen meniň üçin [ýar].

[1] Yzhar ul muzmer - gizlin zady äşgär etmek. Muamma ýaly söz bilen baglanyşykly sungat.

* * *

Gaşyna bargaly, köňül özüne gelmedi neteý,
Gözüni görgeli, gözüm gözüge ilmedi ol aý.

* * *

Gäh mähr-u wepa bile meni şat ede sen,
Gähi sütem-u jepa bile ýat ede sen.

* * *

Içir çakyry maňa sakyýa hoş-u nähoş,
Ki nähoş il ýyrak-u esru hoş höwesidir.

* * *

Bol talapkär er istär bolsaň atanyň döwletin,
Taňry nasyr bolsa, eý, Babyr, jahangir olga sen.

* * *

Hijr era eşk-u ýüzüm reňkini tä bilgeý sen,
Hat, saryg safhada, surhy bile ymla kyldym.

* * *

Köýüň tarapy kim erer uçmah eý, hüýr,
Egnime ganat ýasadyp, uçmak dilärem.

* * *

Baş goýup erdim aýagyna neteý,
Ýardy başym daş bile padaşyna,
Gözi onuň apat imiş eý, köňül,
Ýowyma onuň gözüniň gaşyna.

* * *

Ýasadyp tygyňy ok-u ýaý dile,
Ýa satyp tygyňy oku-ýat eýle.

* * *

Eý, köňül, Gunduza baglan, Işkemişge barmagyl,
Hast çün mundakdyr, ondan naryny agtarmagyl.

* * *

Kişim ýokdur ki barsam Işkemişge,
Ki işim ýokdur ki barsam işge – mişge.

* * *

Kylar jöwlan oşol simin ten atlyk,
Aty bardyr onuň, göýä ganatlyk.

Togy dek jismi ýel birle murekkep,
Şehabydyr weleýkin, aty eşhep.

Ne eşhepdir, ki ýeldir tizlikde,
Gubarydan abyr eňňizlikde.

Barar gerçi üýni parsaň-parsaň,
Weli, öz üýnige ol piş äheň.

Gadam goýsa tewehhümden mukaddam,
Imes jism, ol erer ruhy mujessem.

Jylawyn çekmese rakypny ol hyn,
Çygyrgaý “Lä hala welä meladyn”[1].

[1] „Puşmanlyk we halas bolma ýokdur”.

* * *

Göz-u gaş-u söz-u tilinimi diý,
Kadd-u hadd-u saç-u bilinimi diý.

* * *

Haty sünbil, kaddy serw-u ýüzi gül,
Gözi mahmur, özi mest-u sözi mül.

## TAMAMLANMADYK GAZALLAR

Pyragyň öldürer ahyr, meni dil hassany bişek,
Meni öldür wysalyňda ne ýagny andak öldürmek,
Niçe nasyh nesihat diýge-ýu men hem ne kylgaý men,
Ezelde çünki bardyr, bu köňüle görgülik, emgek.

* * *

Tutmagyl eý, gül, rowa kim yşgyň içre her garyp,
Ýere baş goýgaý, hazan ýapragy ýaly sargaryp,
Şäherden bizar bolsa, ne ajap bizer kişi,
Yşk era bimar bolsa, taň imes bimar garyp.

Ýar köp bimährdir, talyg besi nä ygtymat,
Wah, ki gün-günden bolar men öz özümden näumyt,
Wasl baran dek köňülden, bardy elimden köňül.
Ne maňa ondan habardyr, ne oňa menden newit.

* * *

Gel, ki barmaý, seni görmeý ýüz tümen arman bile,
Makdamyňda nagty ömrüm, sarp eýleý jan bile,
Niçe istär sen meniň derdime derman eý, tebip,
Yşk derdi ýagşy bolarmy eken derman bile.

* * *

Niçe, mähirsizlikden hijr ýoluna bargaý,
Kim bu ýoldan eý, köňül, ol kuýaşny gaýtargaý,
Hiç eşitmeýin sözüni gama saldylar özni,
Ýa köňülni, ýa gözni haýsy birisin gargaý.

* * *

Abdyssamat Tarhan eşret bile bol bigam,
Abdyssamat Tarhan eşret bile bol horram,
Ähli hemdemi bolanda yşgyňda gam-u mähnet,
Abdyssamat Tarhan eşret bile bol hemdem.

* * *

Ol ki ýüz Leýliweş onuň yşgyndan Mejnun durar,
Huplar soltany Mürze Kasym Argun durar,
Tiz baranydan ol çäbigiň eý, köňülne bäk,
Gerçi bihet tizdir, ýüz şükür kim ötgün durar.

* * *

Zuht sährasyna düşdüm, yşk ýolundan azyp,
Babyry – gümrany imdi kim bu ýola gönderer.

* * *

Hyýal etsem ol bilni, hal eltedir,
Meni, bili sary hyýal eltedir.
Kaddynyň hyýalyn göz asrap meger,
Köňül rawzasyna nahaly eltedir.

* * *

Eý, hoş ol kim kylsa gamdan köňlüni ägäh yşk,
Eýlese bigamlygymyň kyssasyn kütah yşk,

Wah, ne gün bolgaý ki kowlap akl-u danyş haýlyny,
Bolsa jan bile köňlüň keşwerinde şa[h] yşk.

* * *

Şygyr azmyny kyldyň, men bara bilmez durup galdym,
Nazar lutfuny kyldyň menden-u telmuryp galdym,
Onuň dek tünt sürdi hijr rahşyn ol garagözlük,
Ýyrakdan ýüz elem birle garasyny görüp galdym.

* * *

Seni görmezlik köňüle gam idi, janyma hem,
Gaýrynyň görmekligi boldy elem üzre elem,
Ýa seniň görmekligiňden gaýr derdi bolsa dep,
Ýa seni görmeý durar men gaýryny hem görmesem.

* * *

Ýetseň hazana bag era saryg ýüzüm sagyn,
Görseň zülal suwuny şygr-u sözüm sagyn.
Tapkanda ....................................................[1]

* * *

Ne eşhepdir ki ýeldir dirilikde,
Gubaryndan gubar eňňizlikde,
Bolar gerçe ony parsaň,
Dili uzat maňa ol iş onuň.

Gadam goýsa tewehhümden mukaddam,
Imes jisim ol erer ruhy müjessem,

[1]Golýazmanyň zaýalanandygy sebäpli şygryň soňky setirlerini okamak mümkin däl.

Jylawyn çekmese rakybyň ol jyn,
Çykargaý “Lä hal wela melawin”.

* * *

Ger on iki makam tutsaň ýat,
Kylaýyn barçany saňa tagdat.

Bar Sapahany nowa büzürgi Yrak,
Rahewi rast zengule uşşak.

Zir efkenet posalyk ýene,
Çün Hüseýni Hyjaz on iki sany.

Boldy mezkur bu on iki makam,
Barçasy pine-pine namy-binam.

Owwalyn harp her makam eý, ýar,
Nas durar zaru huby kyl tekrar.

Indi şerh eýläýin şeş owaza,
Bir-iki beýt edeýin täze.

Maýe, nowruz, ýene selmek bil,
Ýene gerdaniýe, güzeşt diýgil.

Ýene şahnaz barça boldy şeş,
Barynyň jemg harpy men segges[1].

---

[1] Men seggeş - maýe, nowruz, selmek, gerdaniýe, güzeşt we şahnaz mukamlarynyň ady. Bu ýerde mukamlaryň başky harpy ýazylypdyr.

* * *

Köňülge derd-u gamy ne ýuwutaý,
Özümi awu guş birle awutaý,
Jahanyň aslyndan üzgül tamany,
Bu älem içre bol azada ýagny.

* * *

Ol ki takdyr hatyn etdi sewat,
Eýledi ag-u garany irşat.
Peýweste gaşyny maňa çytyp,
Kirpik okuny maňa atyp.

* * *

Eý, Kadyr, berkemal Taňrym,
Waý, Kahyry Züljelal Taňrym.

Eý, bergujy, Biribar Taňrym,
Weý, algujy, giru – dar Taňrym.

Bolmaz sypatyňy diýse neçün,
Kim bar sen eý, Hudaý biçün.

Artygrak erer kemalyň ondan,
Efzunrak erer jelalyň ondan.

Köp söz eşdildi magrypetden,
Köp nukta diýildi merhemetden.

Her söz ki eşitse, diýse bolmaz,
Söz bar ki aýytsa-diýse bolmaz.

Samyga eger çi köp höwesdir,
Söz munda ýetişdi indi besdir.

* * *

Hoş ol günler ki aşyk erdim,
Yşk ähli bile muwapyk erdim.

Herne diýse, yşkdan diýr erdim,
Her gamy iýse, yşkdan iýr erdim.

Köňlümde, gözümde yşk idi yşk,
Şygrymda, sözümde yşk idi yşk.

Ne ýazda dynarym-u ne güýzde,
Ne dagda kararym-u ne düzde.

Gör suraty yşk kim bar üç harp,
Üç harp durar weli, her üç harp.

Mejmugy hurup dokuz bolgaý,
Her harpda bir ajap söz bolgaý.

Baryny beýan kylaý, eşitgil,
Köňlüňe aýan kylaý, eşitgil.

«Aýny» ýagny, ki aýyp kylma,
Bil aýyp kylary göze ilme.

«Ýasy» ýagny ýygy durar töwir,
Ger, ýar terahhum etse ýa jebir.

«Nuny» bu, ki neň bolmagaý hiç,
Herniçe ki reň bolmagaý hiç.

«Şin» şowk durar şygary aşyk,
Onsuz kişi işi ary aşyk.

«Ýa» ýat berer ýegana bolmak,
Älem era binyşana bolmak.

«Nuny» bu, ki bu işiň nihan tut,
Dem urma-ýu yşk işinde gan ýuwt.

«Kafy» bu, ki kowluňa dürst ol,
Yşk işide sust bolma, rust ol.

Aýtaý «elipni» saňa eý, ýar,
Azar bu işde çekgil azar.

Bil ahyry jümle harpy «pany»,
Bul ahyry käri yşk pany.

Kim bolsa bu wasplara möwsup,
Ol aşyky kämil, özgeler ýuf.

Leýkin, bu diýmen ki yşk birdir,
Bu wasplar içre munhasyrdyr.

Sen diýme ki yşk uşbu okdur,
Yşk enwagy bil esru çohdur.

* * *

Eý, hoş, ol kim bary ilden ýaşyran,
Biz ikew bolsag-u bir köşe-ýu tün.

Dep-u çeňi-u rubaby bolsa,
Meý-u nogly-ýu kebaby bolsa.

Dereýi Nur meýin noş etsek,
Gamy hijrany peramuş etsek.

Men özüm içsem-u tutsam saňa hem,
Sen dagy içseň-u tutsaň maňa hem.

Dembe-dem badaýy gülreňk içsek,
Tün ýarymynaça al reňk içsek.

Mes bolup ýatsak ikew, ondan soň,
Ne hözür bolgusy ýatandan soň.

Ömri ekser bu taryk ötürsek,
Hoş turar ger bu taryk ötürsek.

* * *

Sypas-u sytaýyş Hudawentge,
Ki ondan güşat oldy her bentge.

Oňa ne mysal-u ne manentdir,
Hudawentlere Hudawentdir.

Oňa ne emir-u oňa ne wezir,
Oňa ne şebih-u oňa ne nazyr.

Ne ýaraw-u ne het durar kişige,
Ki dahyl eýlegeý Taňry işine.

Ýamanlyk bile ýagşylyk ol kylar,
Burungy bile soňkyny ol biler.

Eziz ol kylar, hor hem ol kylar,
Şypa ol berer, zar hem ol kylar.

Besi patyşany geda kylgan ol,
Gedalary hem patyşa kylgan ol.

Gedaýyga bar şalykdan nufur,
Ne şalyk ki dareindendir futur.

Dilär men gedaýyga bolsam, gedaý,
Bu döwleti kylgaý miýesser Hudaý.

Diýeýin hamdyndan soň Resulyga nagt,
Ilähi ki düşgeý kabulyga nagt.

Resuly jahan-u habyby Huda,
Ki ondan geler ile tebip Huda.

Saňa özni bu gün mutyg istärem,
Seni taňlalyk gün şepyg istärem.

Nebige durud aýdaýyn, ber dowam,
Hem öwlad-u eshabyna, wessalam.

Çü hamd-u senadan köňül tapdy käm,
Kylaý indi maksat sary hyram.

Meniň sözlerim budur ahbaba,
Bary haýl-u etbagu ashaba.

Ki kylaý men elbetde, derwüşlik,
Tarykat ýolunda wepakeşlik.

Jahan işlerin jümle terk etgeý men,
Gider wagtda bieser gitgeý men.

Hyretden bu iş gerçe köpdür,
Weliken, bu diwana magzurdyr.

Maňa köp jähtden bu iş boldy parz,
Jähtlerini eýleý baryn size arz.

Biri bu ki talyg maňa ýar imes,
Sipehr-u kewäkip medetkär imes.

Pelekden ýetişdi jepalar maňa,
Bela üzre boldy belalar maňa.

Gähi kyldy döwlet bile hem neşest,
Gähi kyldy mähnet bile ýere pest.

Gähi doldurar jamy eşret maňa,
Gähi getirer derdi mähnet maňa.

Besi gala berdi gabalmak üçin,
Göterdi weli, ýere çalmak üçin.

Eger noşy bir bolsa ýüz nişi bar,
Eger merhemi bir, tümen rişi bar.

Birewni diýsem «jan», kylar jana kast,
Iýban duzy, eýlär nemekdana kast.

Bar ermiş ajap şum talyg maňa,
Yssyg ömür kim boldy zaýyg maňa.

Ýene bir bu kim uşbu fitret çagy,
Ki bu jemg betbagt boldy ýagy.

Diýdim bu aňylgana tapsam zeper,
Bu jemgy perişana tapsam zeper.

Kylaý bertarap soltanatyň işin,
Özümden kem eýleý ulus gargyşyn.

Ýene soltanat zikrini kylmaýyn,
Bu bihuda iş pikirni kylmaýyn.

Huda ýoly sary hyram eýläýin,
Bu ýol katgyda ihtimam eýläýin.

Üçünji jähet bu durar dostlar,
Sözüm magzyndan aýraýyn poslar.

Ne bag-u ne gülüň höwesi maňa,
Ne gül roýlar muddagasy maňa.

Ne ýaz-u ne güýzden köňül açylar,
Ne ýazy-ýu düzden köňül açylar.

Ne «tir»-u ne «deýden» maňa neşedir,
Ne nogl-u ne meýden maňa neşedir.

Ne döwlet galypdyr ki men görmedim,
Ne eşret galypdyr ki men sürmedim.

Besi aýşy köp şurby meý kylmyşam,
Bary arzuwlarny taý kylmyşam.

Olaryň baryn görmüşem, bilmişem,
Bularyň baryn ýapmyşam, kylmyşam.

Maňa indi köp arzuw ýok durar,
Ýaman nagşyma köp gyluw ýok durar.

Tagalluk alaýyk bile galmady,
Işim bu halaýyk bile galmady.

Şerigat işinde meni kadyr et,
Tarykat ýolunda meni sabyr et.

Aýyrgyl meni jümle hemradan,
Ýüzümi öwürme suýy Alladan.

* * *

Ne habar erdi saba ýetirdiň,
Ne habar jana bela ýetirdiň.

Ne gelip tünd-u ne nähoş gider sen,
Ne damagymy meniň höşk eder sen.

Bararyňda ne sözüme giresen,
Geler sen tündi gözüme girer sen.

Ýok imiş sabr-u sebatyň eý, til,
Hünek ermiş hereketiň ony bil.

* * *

Iki ýüzüň waspyny eý, gaşy ýaý,
Kim ki diýse pikir ile diýr «iki aý».

Iki gaşyň bile kaddyň hijri bes,
Hajat imes kasdym üçin ok-u ýaý.

Ahtar-u aý, hal-u ýüzüň dek imes,
Her niçe gök safhasyny agtaraý.

Hadd-u, kadd-u gaşy bile her biri,
Haýsy belasyn diýeýin eý, Hudaý.

* * *

Göz-u gaş-u söz-u tilinimi diý,
Kadd-u hadd-u saç-u bilinimi diý.

* * *

Kaddyň jennet ryýazynyň nahaly,
Erem gülzary haddynyň nahaly.

Pyrakynda bili ýady bile men,
Wysaly bolmasa bary hyýaly.

Onuň agzy-ýu kaddy birle zülpün,
Hyýal etsem gerekmez dehr maly.

Sözi waspynda kimiň güftuguýy,
Bili sözide kimiň kyl-u kaly.

Göz-u gaş-u söz-u tilinimi diý,
Kadd-u hadd-u saç-u bilinimi diý.

* * *

Hyýal etsem ol bilni hal eltedir,
Meni bili sary hyýal eltedir.

Kaddynyň hyýalyn göz asrap meger,
Köňül rowzasyna nahal eltedir.

Göz-u gaş-u söz-u tilinimi diý,
Kadd-u hadd-u saç-u dilinimi diý.

* * *

Anbaryn saçyna wabestligim,
Ataşy lagly bile mesligim.
Serwini kaddyna ogşadan üçin,
Zahyr oldy baryna pestligim.

* * *

Ki mähr-u wepa bile meni şat ede sen,
Gähi sütem-u jepa bile ýat ede sen.

Içir çakyry maňa sakyýa hoş-u nähoş,
Ki nähoş il ýyrak-u esru hoş howaýydyr.

Bol talapkär islär bolsaň atanyň döwletin,
Taňry nasyr bolsa, eý, Babyr, jahangir bola sen.

Hijr era eşk-u ýüzüň reňňini tä bilgeý sen,
Hat saryg safhada surhy bile imla kyldym.

Köýüň tarapy kim erer uçmah eý, hüýr,
Äkitmäge ganat ýasadyp uçmak dilärem.

## RISALEÝI WALIDIÝE ESERINIŇ TERJIMESI

Haktagalaga diýiň hamd-u sypas,
Künhine ýetmes onuň wehm-u kyýas.

Halyk-u Kahyr-u Subhan-u Azym,
Razyk-u Kadyr-u Rahman-u Rahym.

Owwalydyr, ki bidaýet oňa ýok,
Ahyrydyr, ki nihaýet oňa ýok.

Ýok durar hiç şeriki işige,
Ogşamaz hiç nimäge, hiç kişige.

Yhtyýajy kişige ýokdur onuň,
Ýar-u ýawer işige ýokdur onuň.

Artmaýdur hem bolmaýdyr kem,
Bar idi, bar durur-u bolgusy hem.

Til onuň hamdynda ka:syrdyr bil,
Bil, onuň hamdynda ka:syrdyr til.

## Hezreti Resulyň
## (Oňa Allanyň salamy we salawaty bolsun!)
## waspy

Ýa habyby Arabyýy Kuraýşy,
Gam-u derdiň maňa şady-ýu hoşy.

Çarhnyň gerdişi meýliň birle,
Bary halk oldy tüfeýliň birle.

Enbiýa haýlyga serwer sen-sen,
Jümleýi halka rehber sen-sen.

Men besi kahyl-u ýol esru ýyrak,
Ömür köp gysga-ýu, ýol uzyn-uzak.

Meni gümraha görkez bir ýol,
Meni maksada ýetirgeý ol.

Goýma Babyry bu harman bile,
Çäre kyl derdine derman bile.

## Rysala nazmynyň sebäbi

Hezreti Hoja Ubeýdylladan,
Eşit ol syrry Huda ägäden.

Hojalar hojasy ol Hoja Ubeýt,
Hadym-u çäkiri Şibli-ýu Jüneýt.

Halat-u mertebesi zahyrdyr,
Wasp-u tarypynda til kasyrdyr.

Atasy kylgan üçin teklibi,
Kyldy onuň adyna tälifi.

Talyp il tiline mezkur durar,
«Walidiýe» bile meşhur durar.

Her söz onda ki, oňa men ýetsem,
Ýetdi köňlüme ony nazm etsem.

Tä ki bolgaý maňa hüşýarlygy,
Uýkulyk köňlüme bidarlygy.

Ýene bu nazmy okysa her talyp,
Köňlüniň ragbaty bolgaý galyp.

Ragbat eýläp oňa paýzy ýetse,
Tirelik köňlüden onuň gitse.

Paýzydan maňa ýetişgeý eseri,
Bihabar köňlüme bolgaý habary.

Ýene okyýyjylara ol an,
Zabt kylmaga idi nazm asan.

Bu diýenleri maňa boldy takryp,
Muny nazm etdim-u berdim tertip.

Bakmagyl sözlegijiniň özüne,
Özüni goý, nazar etgil sözüne.

Söz meniň ermes, olaryňdyr bil,
Bilge sen meni muterjim hasyl.

## Risalanyň başlanyşy

Hojaýy mähremi esrary Iläh,
Diýdi owwal muny kim “kal Allah.

Wemä halaktul-jinne wel inse,
Illä liýagbudun[1]”

Zahyr-u batynyň agmalyna bil,
Bu ybadat mutenaweldir, kyl.

Bil bu sufyýanyň akwalydyr,
Magrypet batynyň agmalydyr.

Muttafykdyr bary takyk ili,
Muňa natyk durar ol haýly tili.

Magrypat bi tabgyýet bolmas,
Kaýydy rah tabgyýetdir-u bes.

Bil nebige tabgyýet kylmak,
Haýsy işlerde gerek sözüme bak.

Kowly-ýu pygly-ýu halydyr ol,
Söz budur, iş budur-u budur ýol.

[1] Gurhanyň 51-nji (Wez-zariýat) süresiniň 56-njy aýaty: „Men jyn we ynsy diňe özüme ybadat etmek üçin ýaratdym”.

Kowly tiliňe mutagalluk bilgil,
Pygly zahyra tagallukdyr bil.

Boldy batyna tagallyk haly,
Hojanyň bil budurar akwaly.

Bil ki kowlunda nedir peýrewlik,
Diýme her söz ki erer nälaýyk.

Bolsa ger şerg hylapy her kowl,
Diýmegil ony-ýu kylgyl «lä hawl»[1].

Gybat-u ýalgan-u muzy sözden,
Yhtyraz et, ýyrak etgil özüňden.

Her ýaman kowly özden du:r et,
Tiliňe bir nimeni mezkur et.

Bolgaý akwal-u kelamyň bu sypat,
Köňlüňe bagysy nuranyýet.

Misli Gurhan-u ahadys-u doga.
Emri magrup, ki buýurdy Huda.

Nehi kyl, her ne ki müňkür bolsa,
Herne ýaňlyg ki miýesser bolsa.

Bil ki okarda doga-ýu Gurhan,
Jedd-u jäht eýlegeý sen kim ol an.

[1] Adam gyssaga düşende okalýan doga: „Güýç we gudrat Alladalyr”.

Herne köňlüňde ise ondan bil,
Bolgaý ol lahza muabbir saňa til.

Eger ümmi iseň ol dem kary
Bilgeý sen muny Kelamy Bary.

Kim ki sözi ekenni çün bile sen,
Bil ki Hak birle tekellum kyla sen.

Tabgyýet ne durar pyglda bil,
Zahyryň şerg ile arassa kyl.

Terk kylma edeb-u sünnetler,
Herne mukdar ki terk etseň eger.

Ançа nogsan saňa bolgaý wakyg,
Kylmagaý sen amalyňny zaýyg.

Ýene mömin işinde ýarlyk et,
El-u til bile medetkärlik et.

Ha:ssa ol kişige bermek ýary,
Ki tewejjüh oňa bar Hak sary.

Näge kim bu kişilerni Kadyr,
Eýledi söýmegi üçin zahyr.

Haktagala söýer ony ki mydam,
Kişi Hak janybyna subh ile şam.

Lahza-lahza mütewejjih bolgaý,
Zehi ol kim mütenebbih bolgaý.

Çün onuň köňli erer gözgüsi,
Bolmasa gözgi ne sut ötrüsi.

Beşeriýet jähetiden nazary,
Gäh düşer ekl-u gähi şurp sary.

Nazar ança ki bu sarydyr bil,
Köňli gözgüsi gubarydyr bil.

Köňlünde bolsa ne mukdar gubar,
Hak şuhudyndan oşonça bu ýarar.

Taňry towpyk berip kim ki eger,
Işlerin kylsa kipaýat ýekser.

Burnagy halyna, köňlüne rujug,
Bolgusydyr bu eger tapsa wukug.

Bes, onuň köňlüni bu Hak tarapy,
Kylmyş olgaý, ýeter uşbu şerepi.

Ismi käfige bu boldy mazhar,
Bu durar şert, ki ol şükür eýlär.

Nige kim şükri bolar munda delil,
Özni görmese arada bilgil.

Bil ki bir hulky Ilähige beşer,
Mutehallyk isedir pygamber.

Köňülni jemg eder otdan bu kişi,
Bolmagaý onuň ile dowzah işi.

Haly peýrewligini köňlüňe al,
Batynga mutagallyk idi hal.

Batyna köp onuň mertebe bar,
Misli nefs-u dil-u syr, gaýr bolar.

Her birinde oňa Hak Jelle Jelal,
Nisbeti birle ata: kyldy kemal.

Herne işde tabgyýet kylsa,
Gerek ol işni mutabyg bilse.

Tabgyýet oňa bolmaz hasyl,
Bilmeginçä ki ne işdedir bil.

Magnawy mertebesini bekemal,
Kişi bilmez, muny sen köňlüňe al.

Zahyryga tabgyýet ne gadar,
Her kişi kylsa budur oňa semer.

Bu kemalatydan ol, ol mukdar,
Bährewer bolgusy bilgil eý, ýar.

Tabgyýet ne durar nebsine bil,
Nebs hazzynda hylapyn tutgul.

Herne kim şerg hylapy durar ol,
Diýgil ondan ki imesdir ol ýol.

Her söz aýtsaň-u her iş kylsaň,
Çün hemişe muny werziş kylsaň.

Nisbeti nebsi Nebi birle ol-an,
Nebsiňe bolgusy bişek-u güman.

Sypaty nebsinden uşbu pursat,
Jezp eder nebs begadry nisbet.

Oňa ogşar ki pelte tütüni,
Jezp eder ody görüp senmi muny.

Sypatyndan niçe kim jezp eder,
Ançа çaglyk bu tarakgyga ýeter.

Kyl kyýas, uş muňa sen özgelerin,
Gadry nisbet birle bähre taparyn.

Tabgyýet çü ýetişse bakemal,
Dost tutgaý ony Haýýy Mutegal.

Özüni mähremi esrar etgeý,
Ol zaman islegiňe ýetgeý.

Fil-hakykat bu söýgülik aýyt,
Ol Habyba durar, eý, abyt.

Hasyl oldy oňa çün waspy nebi,
Bil ki oldur, bu muhabbet sebäbi.

Bil ki bardyr, bu diýenler bary,
Mahzy fazl-u keremi Jepbary.

Belki her rutbada ýagşy bakgyl,
Özünden özgäni söýmeýdir bil.

Görüklik gözgisini ger söýse,
Nazary lutf birle ger öwse.

Bilge sen kim bu damar hubby imes,
Fil-hakykat özüni söýdi-ýu bes.

Sypat-u zat birle Hezreti Hak,
Kyldy gözgüde tejelli andak.

Kaýsy gözgi ki idi bigaş-u gyl,
Bu tejelli idi onda ekmel.

Çün Muhammede alaýhys-salawat,
Röwşen-u ekmel idi bu mirgat.

Barydan onda tejelli idi köp,
Geldi bu halat onuň boýuna hup.

Ummatyna dagy peýrewliginden,
Ýetgisi bähre Barydan ol hin.

Rutbaga muny bilgil bişek,
Bolmagaý bitabgyýet ýetmek.

Tabgyýet oňa bir hasby kemal,
Kaýdadyr men saňa aýdaý, ýat al.

Gerek andak köňülde mutlak,
Galmagaý hiç tagalluk jüz Hak.

Bimuhabbet saňa bolmaz bu sypat,
Bar bu hup munkatyg olmaga jähet.

Gerçi, hup muhabbetidir bişek,
Saňa lekin, muny bilmek gerek,

Bar zuhuryga şeraýyt hasyl,
Asl-u sermaýa boşatmaklyk dil.

Bar taryky muňa men aýtaý bil,
Owwal ol ýaryňyň adyny diýgil.

Kimiň ady ekenin endişe –
Kyl-u kylgyl bu sypatny pişe.

Bolma bir lahza bu işden gapyl,
Bolar asan barabara müşgil.

Bolgaý ol nowg adyny diýerde,
Galgaý ol nebs hadysy ýerinde.

Mundak olgaç muny terk eýlemegil,
Hasyl bolgaý saňa tä lezzeti dil.

Tä köňülden bary lezzet-u höwes,
Munkatyg bolgaý-u bu galga-ýu bes.

Hemmegiýi dil onuň meşguly,
Bu mahal bolgaý-u ol makbuly.

Bolar andak ki tekelluf bile dil,
Hiç nime hubbuna bolmaz maýyl.

Kylsa bu mertebäni Hak hasyl,
Bu mynajaty tekellum ýeri bil.

Köňül onda-ýu öz onuň saryga,
Söz onuň bile göz onuň saryga.

Oňa bu rutbada bigaýbat bil,
Bolgaý ol wagt huzury hasyl.

Köňül gözi era nury bergeý,
Göz-u köňlüne surury bergeý,

Hakdan andak gulag-u til ýetgeý,
Ondan eşitgeý, oňa arz etgeý.

Zahyry şugl-u işiňden bu mahal,
Tapmagaý magnewi iş saňa halal.

Zahyry halka batyn Haka,
Balygy salyk, ata andaga.

Aşna iç sary, daş bigäne,
Bu röwüşçe röwüş bolmaz ýene.

Kim ki dünýäde oňa Taňryga dil,
Üşbu ýaly mutagallyk ise bil.

Ruhy asly sary bolgaç rajyg,
Ittisaly tapar ol bimanyg.

Gerçe jan ten era ekende köňül,
Taňry lutfy bilen tapgaý bu wusul.

Leýk, bolgaý beşeriýetden bil,
Köňlüne ýuka hyjaby hasyl.

Munkatyg bolsa bedenden çün jan,
Beşeriýet hujuby galmaz olan.

Ittisaly ki erur bimanyg,
Bimahal ruha bolgaý wakyg.

Meselem, bir kişini berse eger,
Aşyk-u şeýifte eýleý diýseler.

Bu ýusunlyk diý tarykyny eşit,
Bar pylan şäherde bir hup ýigit.

Hatty sünbül, kaddy serw-u, ýüzi gül,
Gözi mahmur, özi mest-u sözi mül.

Husn ile halk era efsana durar,
Kim ki görse ony, diwana durar.

Yşkynda bardyr onuň lezzetler,
Aşyk olgan kişi lezzeti tapar.

Kim ki eşitse bu ýaly sözni,
Tapgusydyr oňa maýyl özni.

Lezzeti bir nimeden tapsa eger,
Boldy mejbul ony söýmäge beşer.

Leýk bilmez bu söýlük hasyl,
Ne ýusunlyk oňa bolgaý, muny bil.

Bil ki bu işde taryka budur.
Kim ki ýol bilmese köňli suwdur.

Adyny tiliňe köp mezkur et,
Ýary gaýryny köňülden du:r et.

Mundak etseň saňa meýli hasyl,
Bolar-u sen muny terk eýlemegil.

Ber dowam bolsa saňa meýil artar,
Meýlden hasyl bolar lezzetler.

Nije lezzet ise meýil ança bolar,
Meýl lezzeti tapgança bolar.

Goýmas ilden muny kylsaň tekrar,
Ygtyýary saňa galmaz, eý, ýar.

Hah-u nähah tutar sen ony dost,
Bu küşeş birle bu kuşeş hany dost.

Munda ýetseň budur ol il diýeni,
Dost tutgaý hemmegiýi dil any.

Galmaz endişeýi gaýry ol dem,
Unutylgaý saňa mahbup ady hem.

Getirer uşbu mahal istila,
Saňa soltany muhabbet ýar-a.

Tarapeýni idi mahbub-u muhyp,
Öz reňkinde baryn zahyr edip.

Wahdaty sarpy zahyr kylgaý,
Ikilik ady bu dem aýrylgaý.

Saňa mälim çü boldy bu ýol,
Ady, meşgullygy aýyrmyş ol.

Bardyr ezkar içinde, eý, ägäh,
Afzaly “Lä ilähe illallah”[1].

Munda mysrag bu surat boldy,
Wezn tagýyry zerurat boldy.

Bilge sen boldy mürekkep bu zikr,
Nefi-ýu isbatdan etgil sen pikr.

Köňlüňe bil boladyr perde sypat,
Intikaşy suweri köwniýet.

Muntakyş bolsa köňül mirgaty,
Boldy Hak nefi-ýu gaýry isbaty.

Kurp tapmaz kişi birafgy hyjap,
Jähre görmese kişi bidefgy nikap.

Perdeýi rafgyga nedir, bilgil ýol,
Gaýry nefi-ýu Hak isbatydyr ol.

Bardyr andak ki kylyp sen mälim,
Zikri mezkura oldur mefhum.

Mübtedi şugl çagy bil ki näder,
Emelini baryndan kütah eder.

[1] „Alladan başga Taňry ýokdur”.

Demi ahyr ki çykar senden bil,
Her nepesi, demi ahyr bilgil.

Mal-u nakdyna-ýu bary il-u gün,
Zen-u perzent birle şähr-u mudun.

Hatyryňdan barysy mähw bolar,
Hatyr ol dem barysyndan gutular.

Her nepesi, demi ahyr biliban,
Onda bu nowg tagakgul kylyban.

Zikri mezkura bolgul meşgul,
Bu ýusunlyk ki diýgimdir saňa ýol.

Nefide herne, ki bardyr jüz Hak,
Ýyrak etgil köňlüňden mutlak.

Nefiden soňra ki bar Illallah,
Munda ýeteňde eşit budur rah.

Bil ki mahbup ile magbut oldur,
Bary il, sajyd-u metjit oldur.

Her haçan kim sen eger, diýseň zikr,
Muny köňlüň era kylgaý sen pikr.

Ýok turar hiç ilähe illä Hak,
Muny terk eýlemegeý sen mutlak,

Muňa meşgullyk etgil bary wagt,
Haýp, gaflatda öter ekseri wagt.

Gapyl bolanda gerek bolsa bu şyk,
Gymmaty düri ýitiren ýaňlyk.

Dür ýitiren ki bolar onda ne hal,
Bu kişige gerek andak ahwal.

Kime bu hal ki bolsa biky:l,
Muteessirligine boldy delil.

Her haçan muny mydam etgeý sen,
Ýene bir mertebäge ýetgeý sen.

Terk kylsaň sen eger leýk köňül,
Burnagy hal ile bolgaý meşgul.

Sen bu çaglyk bile bes kylmagaý sen,
Terk kylmagy höwes kylmagaý sen.

Oňa ýeter ki bolar eý, talyp,
Taňry ýady bary işe galyp.

Terk kylmaý muny kylsaň bedowam,
Hemmegiýi diliň ol wagt tamam.

Haktagala bile meşgul olgaý,
Köňli kabyl, özi makbul olgaý.

Bu bolar onda ki hubby Möwla,
Tapsa köňlüňe seniň istila.

Gaýrydan köňlüň öýün haly eder,
Bu öýüňden seniň agýar gider.

Köňlüňe hiç tagalluk galmaz,
Gaýry yhlas ile gulluk galmaz.

Bu zaman bolgusy Hak bile dürüst,
Ol tagalluk ki burunrak idi sust.

Bolgusy onuň ile barça sözüň,
Ony sagungusyny görse gözüň.

Hak köňüllerini ýaratdy andak,
Bolmagaý gaýry tagalluk mutlak.

Gaýrydan munkatyg olgaç bu köňül,
Taňry birle mutagallyk bolar ol.

Bu zaman uşbu tagalluk hasyl,
Hah-u nähah bolar köňlüňe bil.

Taňry mundak ýaradypdyr bilgil,
Saňa daýym bu ýusunlukdyr dil.

Mutekellimdir-u eşitgijidir,
Görüjidir, bar işi etgijidir.

Aýtmak birle eşitmek, görmek,
Gaýrydan munkatyg olgaç bişek.

Diýer-u eşider-u görer hasyl,
Oňa-ýu Ondan-u Ony bilgil.

Bil ki bu mertebede ol heňňam,
Bar mynajatda Hak birle mydam.

Bil ki bu mertebede eý, saýyl,
Zikr bolgaý sypaty zatyýy dil.

Bilge sen zikri hakyky ol hin,
Bil munezzeh ony harp-u üýnden.

Jöwheri dil birle bir bolgusydyr,
Hubby birle köňlüň dolgusydyr.

Hemmegiýi dil ony dost tutar,
Bilge sen bu söz era parhy bar.

Dost tutmaklyk ile eý, dana,
Dostuň ýadyny tutmaklyk era.

Ol ki bolgaý hemmegiýi dil dost,
Muntiji farty muhabbet bil dost.

Sen gulak tut ki muňa yşkdyr at,
Aşyk oldur ki oňa bar bu sypat.

Mundan ol ýere tarakgy kylar ol,
Akyl ol ýere eşit, tapmaz ýol.

Bil ki bar hestiýi zäkir mewhum,
Eýle mezkurga hesti mälim.

Diýer hakyky muny bilgil mewhum,
Bolgusy munda ýetişgeç magdum.

Bil ki, bu ýerde durar bu müşgil,
Aýny mezkur bolar zäkir bil.

Zäkiriýet birle mezkuriýet,
Bil mubetdil bolar uşbu pursat.

Görse öz hestligin çün nabut,
Özgeler hestliginde ne wujut.

Bu zaman halykun illä wejheh[1],
Äşgär boldy bu syr bol ägäh.

Limenil-mülk[2] jemaly ol hal,
Çehreden perdäni algaý bu jemal.

Boldy mälim ki bu tabgyýetden,
Bu merätibe ýeter sen ol hin.

Bes, eger sen dileseň ol pursat,
Dest bergeý bu sagadat saňa bat.

Özüňi sen rast etagat bile kyl,
Hemneşinlik bu jemagat bile kyl.

Şerg ile zahyry arassadyr,
Gaýrydyn batyny pirastadyr.

Bu kişi sahyby halat olgaý,
Mazhary uşbu kemalat olgaý.

---

[1] Gurhanyň 28-nji „Kyssa” süresiniň 88-nji aýaty: „Alladan başga ähli zatlar heläk bolar”.

[2] Gurhanyň 40-njy „Gafur” süresiniň 16-njy aýaty: „Mülk (patşalyk) kimiňkidir?”.

Taňry köňülni ýaratdy andak,
Bu sypaty oňa gatdy andak.

Hemneşin her kim ile bolsa köňül,
Söhbetinden müteessir bolar ol.

Uşbular munda ki merkum durar,
Zowk bile barçaga mälim durar.

Kim ki matamzede bile dursa,
Ýa neşat ähli bile otursa.

Gam-u şady oňa kylgaý täsir,
Tapgusydyr oňa halaty tagýyr.

Kabylyýet bu kemalat ile Hak,
Ýaradypdyr köňlüňde mundak.

Bu kabul olmasa erdi ol hal,
Mümkin ermes idi bu kesbi kemal.

Kim ki bu taýypa bile bedowam,
Hemneşinlik kylar ol, ol heňňam.

Bilge sen kim müteessir ol hyn,
Bolgusy batyny ol batyndan.

Haka meýli saňa bolgaý hasyl,
Meýliçe munkatyg olgaý saňa dil.

Inkytagyňça ýene meýil artar,
Meýliçe munkatyg olmaklyk bar.

Niçe ol köp, ýene biri dagy köp,
Niçe ol çöp, ýene biri dagy çöp.

Tä kişi ýetgusydyr bir ýere,
Kim ony ejiz erer til diýere.

Bu durar hal muňa ýetgende,
Galmagaý hiç tagalluk onda.

Bary özlügi bile budur işi,
Haka bolgaý mütewejjih bu kişi.

Kişi bolgaý oňa bir söhbetde,
Belki bir lahzada, az pursatda.

Baryndan munkatyg olgaý batyn,
Jemg kylgaý köňlüni barydan.

Muňa ýetende bu kişiniň işi,
Haka bolgaý mütewejjih bu kişi.

Uşbu jezbe ki bolar Halykga bat,
Leýk, müşgil diýdiler oňa sebat.

Näge kim Hezreti Hak lutfundan,
Gaýry din bolsa müjerret batyn.

Bolgusydyr oňa Hak birle wusul,
Taňry ynsanda ýaratdy bu kabul.

Adamy köňli tagalluksyz imes,
Gaýry çün galmasa ol galgaý-u bes.

Leýk, her kişige kim istigdat –
Ger zagyp olsa, muny tutsun ýat.

Wasldan oňa şugury bolmaz,
Faýzdan oňa huzury bolmaz.

Ger gowy bolsa kişige bu sypat,
Bolgusy oňa şugur ol pursat.

Ger sebat istär iseň ol pursat,
Iltizam eýle, dowamy söhbet.

Saklagaý sen bu il alnynda edep,
Bil olary bu şuguryňa sebäp.

Zahyr-u batyn edep mergy tut,
Biedeplik röwüş-u rahyn unut.

Bir edebi kişi ger, terk kylur,
Uşbu il köňlünden ol düşgüsidir.

Kim ýyrak düşse bu il köňlünden,
Burnagy hal oňa galmaz ol hyn.

Nige kim paýyz onuň köňlüne hal,
Ol köňüllerden idi köňlüňe al.

Köňlüniň rabytasyn wasyta bil,
Paýz ýetmekge jäht rabyta bil.

Rabyta galmasa ol hal gider,
Söz eşider iseň uş munça ýeter.

Bienaýaty Hak-u hassy Hak,
Ger, mälikdir, garadyr oňa warak.

## RISALA HATYMASY
## (RISALANYŇ SOŇLANMASY)

“Lillähil-hamd”[1] sözi aýdyldy tamam,
Ihtimamyna ýetişdi bu kelam.

Kabyl ile sözüni makbul et,
Amyl ile özüni mälim et.

Bil tükedende bu söz bikem-u bäş,
Ýyl dokuz ýüz idi-ýu otuz bäş.

---

[1] „Öwgi (hamt) diňe Allatagala üçindir”.

## BABYRYŇ EDEBI MIRASY

Beýik Saparmyrat Türkmenbaşynyň ýolbaşçylygynda Garaşsyzlygymyzy alanymyzdan soňra, Beýik Serdarymyzyň atalyk aladalary bilen ene dilimizi, medeniýetimizi we taryhymyzy has içgin öwrenmäge giň ýol açyldy. Edebi mirasymyzy öwrenmek babatda aýdylanda gazanylan üstünlikleriň hem az däldigini bellemelidiris. Mundan birnäçe asyr öň ýaşan türkmen şahyrlarynyň we akyldarlarynyň döreden dürli mowzukdaky çeper-edebi we ylmy-taryhy eserlerini çap edip ýaýratmak işleri şu bagtyýar günlerimizde ymykly ýola goýuldy. Edebi mirasymyzyň köpsanly görnüşleri we halk döredijiliginiň nusgalary aýratyn kitaplar görnüşinde okyjylar köpçüligine ýetirildi. Uzak geçmişde, dürli taryhy şertlerde döredilen edebi eserleri öwrenmek, çap etmek üstünlikli dowam edýär.

Milli mirasymyz — medeniýetimiz, sungatymyz, edebiýatymyz türkmeniň diňe bir ruhuny däl, eýsem mertebesini, dilini, buýsanjyny, hakydasyny hem gorap geldi. Çaganyň «eje» diýen sözi eje üçin mähirli we ýakymly ýaňlanyşy ýaly, «miras» sözi hem türkmen halky üçin diýseň mähirli we ýakymly ýaňlandy.

Gadymy miras milli buýsanjy emele getirýär. Milli buýsanç bolsa milleti jebislendirýän, Watanyň hatyrasyna işlemäge ruhlandyrýan, ata-babalardan galan däp-dessurlara eýerdýän, arnamysyň goragyna çykarýan ylahy güýçdir. Ähli milli medeniýetler ýeke-täk dünýä medeniýetini emele getirýär. Dünýä me-

deniýetinde milletleriň, halklaryň we halkyýetleriň goşandy uludyr. Adamzadyň umumy ruhy gymmatlyklarynyň altyn hazynasynda türkmeniň milli döredijilik mirasynyň tutýan orny bimöçberdir.

Beýik Serdarymyzyň Mukaddes Ruhnama kitaby bize mirasymyzy, medeniýetimizi, geçmişimizi, şu günümizi we ertirimizi öwrenmekde baglanyşdyryjy gollanma we ýol görkeziji şamçyrag bolup durýar.

Beýik Saparmyrat Türkmenbaşy Mukaddes Ruhnamasynda: «**Hindistan – türkmen halkynyň taryhynyň bir ülşi. Hindi topragynda türkmeniň men-men diýen ärleri ýatyr. Hindi topragynda türkmen halkynyň gahrymançylyk, mertlik yzlary ýatyr**»[1] diýip belleýär. Indi biz muňa Mukaddes Ruhnama kitabynda üsti bilen taryhda türkmenler bilen hindileriň syýasy, ykdysady we medeni gatnaşyklarynyň bolandygyna has aýdyň göz ýetirýäris.

Geçmişde türkmen-hindi medeni gatnaşyklarynyň taryhynda mynasyp yz goýan şahslaryň biri hem Zahyreddin Muhammet Babyrdyr. Zahyreddin Muhammet Babyr akyl-parasatly döwlet ýolbaşçysy we şahyr hökmünde tanalýar. Onuň guran döwleti, edebi mirasy — türkmeniň medeniýeti we edebiýaty bilen aýrylmaz baglanyşyklydyr. Hakykatdan-da, Beýik Serdarymyzyň nygtaýşy ýaly, «**hindi topragynda türkmeniň men-men diýen ärleri ýatyr**». Hawa, hindi topragynda türkmeniň medeniýeti, dili, taryhy, edebi mirasy, gahrymanlary we mertleri ýatyr.

Indi Zahyreddin Muhammet Babyr hakynda söhbetimizi dowam edeli. Ol 1483-nji ýylyň Baýdak aýynyň 14-ine Ferganada eneden bolýar. Oňa türki kowumlaryň urp-adatlaryna görä, şir-peleň manysyna gabat gelýän «Babyr» lakamy berilýär.

[1] Saparmyrat Türkmenbaşy. Ruhnama. Ikinji kitap. — Aşgabat, 2004, 201 s.

Babyrda döwlet ýolbaşçysyna mahsus häsiýetleri ýaşlykdan terbiýelemek maksady bilen ony irgözinden Andyjana häkim belleýärler. Kakasy Omar Şyh Mürze wepat bolandan soň, Babyry 1494-nji ýylyň Gorkut aýynyň 10-yna on iki ýaşyndaka tagta çykarýarlar.

Babyr adyl hökümdar bolup, döwletiň başyna geçen wagty Samarkantda Ahmet Mürze Soltan, Hysarda we Badahşanda Mahmyt Mürze Soltan, Kabulda Ulug beg Mürze II, Hyrat sebitlerinde Hüseýin Baýgara hökümdardy. Şol döwürlerde Şeýbany han özbekleriň baştutanydy, mongollaryň serdary bolsa Ýunus handy. Başga bir tarapdan, günbe-günden türkmenleriň köp bölegini öz garamagyna geçirip barýan Şa Ysmaýyl, Babyry howsala düşürip başlaýar. Umuman, şol döwürde Orta Aziýada we Hindistanda, ähli welaýatdyr şäherleriň başynda «mürze», «han», «beg» ýa-da «raja» bardy.

Babyr hökümdar bolanyndan köp wagt geçmänkä, agasy Ahmet Mürze Soltandan we daýysy Mahmyt Mürze Soltandan tagtyny goramaga mejbur bolupdyr. Ol özüniň ýiti zehinliligi, akyl-paýhasy we garamagyndaky begleriň kömegi arkaly agasy Ahmet Mürze Soltan bilen ylalaşyk baglaşmagy başarýar. Gysga wagtyň içinde ägirt uly güýje eýe bolan Babyr heniz on bäş ýaşynda wagty, 1497-1498-nji ýyllarda Samarkandy eýeleýär. Şondan soňra, ol uzak wagtlyk agyr derde uçrap, Samarkantda galmaly bolýar. Babyryň ýanyndaky begler, serkerdeler bolsa yzlaryna dolanýarlar. Şol döwürde Fergana tabyn Ahsy galasynyň serkerdebaşysy Uzynhasan (bu Akgoýunly hökümdaryndan başga şahsdyr) Andyjany basyp alýar. Babyr ýanynda galan 250 adamy bilen Andyjana dolanýar. Ol şäheriň hal-ýagdaýyny öwrenip, bialaç Hojantdaky daýysyndan kömek soraýar. Daýysynyň kömegi arkaly Ahsy, Andyjany we Samarkant sebitlerini tabyn etmäge synanyşýar. Emma Babyryň bu ýörişi

netijesiz bolýar. Ýöne on bäş aýdan soňra, Andyjany tabyn etmegi başarýar.

Babyr tagta çykandan soňra, Hüseýin Baýgaranyň garamagyndaky beglikler bilen häli-şindi çaknyşyp durmaly bolýar. Ol 1501-nji ýylyň tomsunda, Seripul atly ýerde Şeýbany handan ýeňlişe sezewar bolýar. Babyr agyr ýagdaýda Samarkanda gelýär. Şeýbany han bolsa uzak wagtlyk gabawdan soň, Samarkandy tabyn edýär.

Babyr Samarkantdan hem göçüp gitmeli bolýar. Ýersiz-ýurtsyz galan adam hökmünde obalarda we daglarda göçüp-gonup ýören toparlaryň arasynda aç-hor ýagdaýda gün-güzeran görmeli bolýar. Şol ýagdaýda, gyşyň bir güni aýak ýalaňaç, başaçyk ýagdaýda Daşkende, daýysynyň ýanyna gelýär.

Babyryň daýysy Soltan Ahmet han Fergana sebitini tabyn etmek üçin Mahmyt bilen dil düwüşýär. Bu dildüwşüge görä, Babyra-da bir ýer ynanylýar. Babyr ilatyň ýardamy bilen Fergananyň esasy bölegini basyp alýar, soň Andyjana çenli öňe süýşýär. Ýanyndaky begleri şäheriň esasy adamlary bilen duşuşyga iberýär. Özi-de agyr söweşden soň, ýadawlygy aýyrmak üçin goşuny bilen dem-dynç almaga oturýar. Şonda duýdansyz duşmana üstlerini basdyrýarlar. Esgerler gaçmaga-da wagt tapmaýarlar. Babyr Andyjanyň begi Ahmet Tenbeliň gylyjyndan ýaralanýar. Ol bu ýerden zordan gaçyp gutulýar we sekiz sany egindeşi bilen ýene-de harabaçylyklarda ýaşap, aç-suwsuz diýen ýaly gün görmeli bolýar. Esgerlerinden jyda düşen Babyr ýene öwrülip daýylaryna sygynýar.

Şeýbany han Babyra we onuň daýylaryna garşy söweş yglan edýär we Babyr dagy ýene-de ýeňlişe sezewar bolýar. Babyr ýene Ferganaň günorta tarapyndaky daglara gaçmaga mejbur bolýar. Ol dagda kepbelerde gün-güzeran görýär, uzak wagtlap agyr şertlerde ýaşaýar.

Babyr 1504-nji ýylyň Gorkut aýynda Horasana, Soltan Hüseýin Baýgaranyň huzuryna ýetmek üçin, garyndaşlaryny hem iki ýüz elli adamy alyp ýola düşýär. Gunduzyň hökümdary Hysrow şanyň serhedinden geçip barýarka, Babyra goşulan adam köpelýär. Ilki Hysrowyň dogany Baky Çaganýany ýaly birnäçe serkerdeler goşunlary bilen oňa goşulýarlar. Babyr bu agyr goşun bilen Hindiguş dagyndan geçip, Kabula ýetýär. Ol hiç-hili garşylyk görmezden, 1504-nji ýylyň Ruhnama-Garaşsyzlyk aýlarynda Mukym Argundan şäheri alýar. Bu şäheri doly boýun egdirip, häkimýetiň başyna geçýär. Soň 1506-njy ýylda özüni Kabulyň patyşasy diýip yglan edýär.

Babyr arap harplaryndan başga okamagy ýeňil bolan ýazuw görnüşini oýlap tapypdyr. Ol 1504-nji ýylda ýurdyndan aýrylyp Kabula giden wagty „Hatty Babyr" ady bilen täze elipbiý döredipdi.[1]

Şeýbany han 1510-njy ýylda şa Ysmaýyl tarapyndan öldürilýär. Babyr Mawerannahry basyp almagyň küýüne düşýär. Şol maksat bilen ol şa Ysmaýyl bilen ylalaşyp, onuň adyna hutba okadýar hem-de zikge kakdyrýar. Onuň bu hereketi halk tarapyndan känbir oňlanylmaýar. Onsoň, şa Ysmaýyl osmanlylar bilen söweşe girmeli bolansoň, Babyra beren esgerlerini yzyna alýar. Babyryň Mawerennahry eýelemek babatdaky ähli umydy üzülýär. Ol dört ýyldan soň 1514-nji ýylda Kabula dolanýar.

Babyr 1519-1526-njy ýyllarda Hindistana bäş gezek uly ýöriş edýär. Penjaby (1519-1520), Gandagary (1522), Lahory (1523), Delini we Agrany (1526) basyp alýar. Netijede, Owganystan, Bulujystan bilen bir hatarda demirgazyk Hindistanyň çäklerine aralaşýar. Hindistanda mogollar nesilşalygynyň düýbüni tutýar. Bu nesilşalyk dil, din we millet boýunça dürli-dürli

[1] Yslam ensiklopediýasy. Stambul 1991. IV jilt, 400 s.

bolmagyna garamazdan, ol ýerde syýasy, harby we ykdysady taýdan uly öňe gidişlikler bolupdyr. Şeýle-de edebiýat, sungat, binägärlik babatda ýokary derejelere ýetipdirler.

Babyr Hindistanda iki garşydaşynyň biri Ybraýym Ludyny ýeňip, 1526-njy ýylyň Magtymguly aýynyň 5-ine Delini basyp alýar. Esasy duşmany rajputlaryň ýolbaşçysy Rana Sangaýynynyň goşunyny 1527-nji ýylyň Nowruz aýynyň 16-syna Kanwanda derbi-dagyn edýär. Bu söweşden soň ol «Gazy» adyny alýar. Ol 1527-1529-njy ýyllarda öz garamagyndaky ýerlerde gozgalaňlary basyp ýatyrýar. Özbaşdak beglikleriň köpüsini ýok edýär. Soňky ýörişi Ganja bolup, Bengal hökümdaryny ýeňýär. 1529-njy ýylyň Oguz aýynyň 24-ine Agra dolanyp gelýär.

Ýaşlygyndan agyr keselleri başyndan geçiren Babyr birnäçe gezek ölümiň bäri ýanyndan gaýdýar. Oňa birnäçe gezek awy berilýär. Ybraýym Ludynyň ejesi tarapyndan aşpez Ahmediň üsti bilen berlen awynyň täsiri netijesinde, Babyryň ýagdaýy gün-günden agyrlaşýar. Ol perzentlerini (Humaýun, Kamran, Askerin, Hindal, Gülreň, Gülçehre we Gülbeden), beglerini we serkerdelerini ýanyna çagyrýar. Babyr uly ogly Humaýuny patyşa belleýär. Şol gün 48 ýaşynyň içinde, 1530-njy ýylyň Bitaraplyk aýynyň 26-syna Başgüni aradan çykýar.

Babyry wesýetine görä Kabulda jaýlaýarlar. 1646-njy ýylda agtygy Jahan şa tarapyndan guburynyň üstüne kümmet gurulýar.

Beýik Serdarymyz Mukaddes Ruhnama kitabynda: «**Türkmenleriň Haýdarabat, Döwletabat, Swargadwara, Adylabat, Jahanpena ýaly ençeme şäherleriň döredendigi-de guwandyrýar. Ýöne meniň häzirki gürrüňim bu zatlar hakynda däl-de, türkmenleriň Dähli (Deli) atlandyran şäherindäki ýekeje waka hakynda. Gürrüň çyn sungatyň — Täçmahalyň döreýşi hakda.**

**Jahan şa Şiraz şäherinde bir ussat mygmaryň — binaçynyň bardygyny eşidip, ony ýanyna çagyrýar ...»**[1] diýip belleýär.

Parasatly Serdarymyzyň Mukaddes Ruhnama kitabynda Jahan şa bilen baglanyşykly gürrüň berilýär. Munuň özi türkmenleriň hindi topragynda öçmejek yz galdyrandygynyň aýdyň subutnamasydyr.

Bu döwletiň gurulmagynda öz saldamly goşandyny goşan Baýram han Türkmen, ilki şa Ysmaýyl Hataýynyň, soňra Muhammet Babyryň goşunynda gulluk edýär. 1530-njy ýylda Babyr ýogalyp, ornuna Humaýun şa bolandan soňra Baýram hanyň täsiri, abraýy tiz artýar. Baýram han Babyryň agtygy Selime Soltan begime öýlenipdir. Onuň Abdyrahym atly ogly bolýar. Ol döwlet işlerinde we edebiýat äleminde öçmejek yz galdyran görnükli türkmen akyldarydyr.

Zahyreddin Muhammet Babyr serkerde, döwlet işgäri, hökümdar bolmakdan başga-da, ol ylymly-bilimli, diýseň akyldar adam bolupdyr. Özünden birnäçe kitaplary miras galdyrypdyr.

Onuň «Babyrnama» atly kitaby dünýä edebiýatynyň taryhynda görnükli orun eýeleýän eserleriniň biridir. «Babyrnamada» Merkezi Aziýa, Owganystan, Hindistan barada XV-XVI asyrlara degişli gymmatly maglumatlar berilýär.

«Babyrnama» Ekber şanyň saraýynda üç gezek pars diline terjime edilýär. Şol terjimeleriň içinde has oňat terjime Baýram hanyň ogly Abdyrahym hanyň 1598-nji ýyldaky terjimesidir.[2] Bu türkmen serkerdesiniň döwlet işleri bilen bir hatarda terjimeçilk işleri bilen meşgullanandygynyň aýdyň subutnamasydyr.

---

[1] Saparmyrat Türkmenbaşy. Ruhnama. Ikinji kitap. — Aşgabat, 2004. 201 s.
[2] Хамид Сулейман. Миниатюры к Бабур-Нама. — Ташкент 1972. 21 с.

Babyryň «Aruz rysalasy» atly eseri edebiýat nazaryýetine degişlidir. Bu kitap aruz ölçegi hakynda ýazylan türkmen we pars dillerindäki kitaplardan belli bir derejede tapawutlydyr. Babyr «tuýug», «goşuk» («goşgy»), «tarhany», «öleň» ýaly milli görnüşlerde-de ajaýyp şahyrana eserler döredipdir. Mundan başga-da ol söz oýnatma şeklinde-de dürli «maşky» görnüşli şygyrlary hem düzüpdir.

Babyryň «Mubeýýen» atly kitaby bolsa yslam hukugy bilen baglanyşykly ylmy-pelsepewi häsiýetde ýazylan eserdir. Ol terjimeçilik işi bilen meşgul bolupdyr. Hoja Ubeýdyllanyň tasawwuf (sufizm) ahlagy bilen baglanyşykly pars dilinde ýazylan «Walidiýe» risalasyny terjime edip, ony «Risalaýy Walidiýe» ady bilen öz diwanynda ýerleşdiripdir.

Babyryň iň gymmatly eserleriniň biri onuň şygyrlar «Diwanydyr». «Diwanda» jemgyýet, ahlak, söýgi, tebigat bilen baglanyşykly şygyrlar esasy orny eýeleýär. Bu diwana «Mizan öwzany» hem diýýärler. Akyldar şahyrymyz Magtymguly Pyragy «San bolsam» diýen şygyrynda şeýle belleýär:

Damganyda ýörgen ussat Nowaýy,
«Çar diwany», «Perhat — Şirin» zybaýy,
Zahyreddin Babyr «Mizan-öwzany»
Gaşlaryna baryp, men Mejnun bolsam[1].

Dana şahyrymyz Magtymguly bu şygyrynda Zahyreddin Babyryň durmuşa bolan garaýşyny, söz sungatyna bolan ussatlygyny aýdyň ýüze çykarýar.

Babyryň bu diwanynyň birnäçe golýazma nusgalary mälimdir. Olar Stambul uniwersitetiniň kitaphanasynda 3743 belgili bukjada, Topgapy köşgüniň Rewan kitaphanasynda 2314 belgi-

[1] Magtymguly. Saýlanan eserler. I jilt. — Aşgabat, 1983, 67 s.

li bukjada, Pariž kitaphanasynda, Hindistanyň Rampur şäheriniň Nowwap kitaphanasynda we Eýranyň Tähran şäheriniň Soltanat kitaphanasynda saklanylýar.[1]

Diwanda şygyryň birnäçe görnüşleri bar. Olar mesnewi, rubagy, matlag, muamma, tuýug, kytga, gazal we ş.m. Bu şygyrlaryň käbirleri halk köpçüligi tarapyndan belli hem bolsa, onuň käbirleri nätanyşdyr.

Muamma – orta asyr Gündogar halklarynyň edebiýatynda rowaç bolan şygryň bir görnüşi bolup, onuň esasy aýratynlygy belli bir adamyň adyny, taryhy senäni ýa-da bir taryhy wakany duýup bolmaz ýaly edip özünde berkidýänligindedir. Şygyrda berkidilen ady, senäni, wakany şygryň içindäki degişli harplary tapyp, olary dogry birleşdirmek bilen bilmek bolýar. Dogry tapylyp, dogry ýerleşdirilen harplar adamyň, senäniň ýa-da wakanyň adyny emele getirýärler. Bu söz oýnatmaklygyň bir görnüşidir.[2]

Halyt:

Köňlüme ot salar, ol gülüň iki ýüzüniň aýy,
Içimi köýdürer, ol gara zülpi alnynda haly.

Babyr:

Işigiň astanyna goýuban iki ýüzümi,
Öpeý gähi towazyg birle, sürteý gäh gözümi.

Matlag – şygyrlaryň başyndaky giriş beýitleridir. Matlag gazalda özara kapyýalaşýan iki setirden we muhammesde bolsa özara kapyýalaşýan bäş setirden guralýar.

---

[1] Babyr diwany. — Ankara, 1995, 19 s.

[2]R. Rejebow. Edebiýat ylmyna degişli terminleriň sözlügi. — Aşgabat 1960, 123-124 s.

Babyr:

Bolmady hergiz neteý ol biwepa, ýarym meniň,
Ger, maňa ýar bolsa ol, bolgaý Huda ýarym meniň.

diýmek bilen başdan geçiren kynçylyklaryny we hiç kimden ruhy goldaw tapmandygyny ýatlaýar. Herbir işde Hudaýyň ýar boljagyny dile getirýär.

Babyryň ömri we döredijiligi bilen gyzyklanýan alymlar onuň adyna Baber, Babur, Babyr, Babür ýaly birnäçe görnüşde çemeleşipdirler.

Babyryň döwlet işleri bilen bir hatarda edebiýat älemine goşan goşandy ulydyr. Ol „Diwanynda" özüniň durmyşa bolan garaýşyny anyk beýan etmegi başarypdyr. Onuň şygyrlarynda adamlara goýulýan sarpanyň, hormatyň ýokarydygyny aýdyň görmek bolýar. Şygyrlarynda doganlyk, dosytlyk garaýyşlary eriş-argaç bolup geçýär.

Zynhar ki dostlugy unutmagaý sen,
Doganlykdan köňülni sowatmagaý sen,
Ýatlar bile duşman tarapyn ger tutsaň,
Doganlyg-u dostlyk tama tutmagaý sen.

Babyryň „Diwany" maddy we ruhy dünýämiz bilen aýrylmaz baglanşyklydyr. Onuň şygyrlary umumadamzat gymmatlygynyň bir bölegidir. Mundan başga-da dünýewi we ylahy söýgi, ahlak we adamyň jemgyýetdäki orny bilen baglanyşykly şygyrlar diwanyň esasy mowzugy bolup durýar.

Babyr ylahy söýgi bilen baglanşykly şygyrlarynda:

Ýüz şükür kylaý ki ýene aşyk boldum,
Älemge bolup efsana aşyk boldum,

Ýagşy sözüň-u waspy jemalyň eşidip,
Görmeý seni gaýybana aşyk boldum.

Ýa-da:

Yşgyň neteý ygtyýarsyz kyldy meni,
Sabrymy alyp, kararsyz kyldy meni,
Älem ähli içre arsyz kyldy meni,
Zuht ähline ygtybarsyz kyldy meni.

Babyryň diwanynda adamkärçiligiň ýokary nusgasyny görmek bolýar. Ol rubagylaryň, gazallaryň üsti bilen adamlara pendi-nesihat edýär. Şu aşakdaky rubaga seredip geçeliň:

Her kim ki wepa kylsa, wepa tapgusydyr,
Her kim ki jepa kylsa, jepa tapgusydyr.
Ýagşy kişi görmegeý ýamanlyk hergiz,
Her kim ki ýaman bolsa, jeza tapgusydyr.

Bu ýerde aýdyljak bolunýan pikir sada we çuň manyly beýan edelipdir. Esasy ünsümizi çekýän zat şahyryň „wepa, jepa, ýaman” sözlerni ýerli-ýerinde ullanmagydyr. Eger kim-de-kim jepa etse ýamanlyk, erbetlik görer, ýagny jeza çeker. Şu ýerde „ýaman” sözi „jeza” öwrülýär. Eger kim-de-kim wepaly bolsa, ýagşylyk görer. Onuň öňe sürmek isleýän ündewi bolsa, wepaly we ýagşy bolmakdan ybaratdyr.

Ol:

Görmegeý erdim jümleýi älemara käşge,
Bolmagaý erdim beri älemge ryswa käşge.

Matlagy bilen başlaýan gazalyny Alyşir Nowýynyň „käşge” atly meşhur gazalyna meňzedip ýazypdyr. Alyşyr Nowaýynyň gazalynda baş gahryman magşuk bolsa, Babyryň şygrynda

aşyk bolýar. Şol nukdaýnazardan seredenimizde yşk derdine duçar bolan baş gahrymandyr.

Babyr tebygy we ynsan gözelliginden lezzet alýar. Ol ömrüniň her bir pursadyny gymmatly hasaplaýardy. Adamlara peýdaly bolmak üçin elinde baryny edýärdi:

Bary ile ýagşylyk kylgyl ki, mundan ýagşy ýok,
Kim diýgeýler dähr era galdy pylandan ýagşylyk.

diýmek bilen onuň hemişe il-günüň hyzmatynda bolandygyny görmek bolýar. Onuň bu ajaýyp häsiýetini ýatlaman geçmek mümkin däl. Dogry, onuň iki aladasy bar. Biri halkyň hal ýagdaýy, beýlekisi hökümdarlyga mahsus işler. Onuň adamkärçiligini, başdan geçiren ahwalatlaryny göz öňünde tutyp, kalbynyň töründen çykýan sesi, joşyp dile getirmegi maksada laýykdyr. Şu aşakdaky setirler oňa doly şaýatlyk edýär:

Çarhyň men görmegen jebr-u jepasy galdymy,
Hassa köňlüm çekmegen derd-u belasy galdymy.

„Adam başy-daşdan gaty” diýleni. Onuň durmuşyň ýowuz kynçylyklaryna döz gelip, ony ruhybelentlik bilen ýeňip geçmegi başarmagy kesgir zehininiň alamatyndan nyşandyr. Täsin ykbally bu şahsyýetiň edebi mirasy we türkmen-hindi medeni, ylmy we pelsepewi gatnaşyklary Beýik Saparmyrat Türkmenbaşynyň Mukaddes Ruhnama taglymaty esasynda giňden öwrenilmegine mynasypdyr.

**Rahymmämmet Kürenow.**
*Türkmenistanyň milli medeniýet «Miras»*
*merkeziniň uly ylmy işgäri*

# SÖZLÜK

## – A –

A – eý.

Abat – ýykylman ýumrulman galan, zyýan ýetmedik, bitin; tertibe salnan, rejeleşdirilen, bezelen, gurnalan, abadanlaşdyrylan.

Abat kylmak – abat etmek, düzgüne salmak, ýerbe-ýer etmek, abadanlaşdyrmak.

Abraş – gyr at, çalymtyl at; çal reňk.

Aby-narenj – narynç suwy.

Aby-haýat – ýaşaýyş suwy, dirilik suwy; gm. söýgüli.

Aby-haýwan – ýaşaýyş suwy, dirilik suwy; gm. söýgüli.

Aby-howa – suw we howa; klimat.

Abyr – oňat ysly maddalaryň biri, ambra.

Abyr eňňizlik – atyr saçma, hoşboý ys ýaýratma.

Aby-serab – salgym, suwuň salgym atmasy.

Abyt – ybadat edýän, gul; Hudaýa gulluk edýän; dindar; takwa.

Açyglanmak (ajyglanmak) – gynanmak; gaharlanmak; öýkelemek.

Adad (Adet) – san, sany.

Adamy – adamzat, adam perzendi; adamkärçilik, ynsanlyk.

Adawat – duşmanlyk, duşmançylyk, ýagylyk; ýigrenç, içigaralyk.

Adem – ýokluk, ýok bolma; bolmazlyk. Adem bolmak – ýok bolmak.

Adem sährasy – ýoklyk çöli; gm. ölüm.
Adine – Kabulyň gündogar tarapynda ýerleşýän Nigenhar harby birikmesiniň merkeziniň ady.
Aduw – duşman, ýagy, ýow.
Afak – gözýetim; dünýä, ýurt.
Aftap – gün, kuýaş.
Agda – duşmanlar, ýagylar; biri-biriňi ýigrenmeklik bilen edilýän gatnaşyk we hereket, ganymlyk.
Agryk – kesel; dert, ynjy, ynjama.
Agrytmak – agyrtmak, agyry duýulmagyna sebäp bolmak, agyry syzdyrmak; yza bermek, ynjytmak, göwnüne degmek.
Agýar – keseki, başga, ýat; bäsdeş, rakyp.
Ah – ah, ýazyk; nädogry edilen hereketiň netijesende ýüze çykýan aýyp, müýn, ökünç.
Ahadys – hadyslar, hezreti Muhammediň (s.a.w.) sözleri.
Ahbap – ýakyn ýoldaş, dostlar, ýar ýakyn adam, söýgüli, gözel.
Ahger – ot, ýalyn, köz, uçgun, ýanyp duran kömür.
Ahsente – berekella, gowy etdiň, gaty dogry.
Ahtar – ýyldyz.
Ahu[w] – keýik, jeren. Gündogar edebiýatynda söýgüliniň gözi köplenç keýigiň gözüne meňzedilýär.
Ahuýy Çyn – Çyn keýigi; Çynda ýasalan müşk.
Ahwal – ýagdaý; düýş; sufizmde tiz döräp, tiz hem ýok bolýan Hudaý merhemeti.
Ahy – doganym, gardaşym; eý doganym, eý dostum; XIV asyrlarda Kiçi Aziýada, ýüze çykan soňra Eýranda we Orta Aziýada ýaýran «doganlyk» diýlip atlandyrylýan dini toparyň agzalarynyň biri-birine ýüzlenişi.
Ahyrul-emr – iň soňunda, ahyry, işiň ahyrynda.
Ahzan – gaýgy, gam, gussa, tukatlyk. Külbeýi-ahzan – gussalar öýi, gamhana.
Ajap – geň, enaýy, täsin, geňsi.

Ajaýyp – geň-enaýy, täsin, geňsi, taň, ajaýyp.
Akwal – sözler.
Akybet – ahyr, soň, yz; erbet netije.
Akyk – gyzyl-narynç reňkli gymmatbaha daş, agat, serdolik.
Akyz – akytmak, biriniň eline ýa-da bir zadyň üstünden suw guýmak, suw dökmek; akdyrmak.
Al – öň, alyn; öň tarap.
Alam – nyşan, alamat; tug, baýdak, sanjak.
Alaýhys-salawat – pygamberimiz Muhammet alaýhyssalama edilýän doga (Oňa salawat bolsun!)
Alaýyk – gatnaşyklar.
Aled-dowam – yzgiderli, dowamly.
Aluftarak (Alufteräk) – has bulaşan, bulaşyk; yşk zerarly telbe bolan; namyssyz aýal.
Aly – beýik, uly.
Aly-jenap – jomart, abraýly; ýokary, beýik; oňat, ýagşy.
Amade – taýýar.
Amal – işler.
Amyl – amal edýän, ýerine ýetirýän; emeldar.
An – 1. az wagt, wagt, zaman. 2. Ol (görkezme çalyşmasy).
Anbar – anbar we ýakymly ys. g.m gözeliň zülpi, gözeliň saçy.
Ançа – onuň ýaly, onça, şunça.
Andak – şeýle, şunuň ýaly.
Andalyp – bilbil.
Apat – bela, heläkçilik, howp, hatar; gm. adamy yşga salan gözel.
Ar – utanma; namys.
Araby – arap neslinden.
Aramak – gözlemek, islemek.
Arguwany – owadan, açyk gyzyl reňkli gülüň ady; şerap.
Arş – asman, asmanyň dokuzynjy gaty.
Arytmak – arassalamak, artmak.

Aryz – ýaňak; ýüz; keşp.
Arzymak – degmek, hormatly bolmak.
Asa – hasa.
Asan – aňsat, sada, ýeňil, kyn däl, aňsatlyk bilen.
Asaýyş – rahatlyk, dynçlyk, aramlyk.
Ashap – eýe, hojaýyn; ýokary wezipedäki şahs; pygambermiziň egindeşleri, sahabalar.
Asyl – düýp, kök, başlangyç, gelip çykyş.
Asramak – saklamak, goramak, gözegçilik etmek.
Asru (esru) – köp.
Ast – aşak, asty, aşagy.
Astan – işik; dergäh, bosaga.
Asy – günäkär, ýazykly, günäli; garşy çykan; topalaň turzan.
Asyl – asylmak, asylgy bolmak.
Asyp – zyýan, zelel; muşakgat, külpet, horluk.
Aşna – tanyş, dost.
Aşufta – bulaşyk, perişan, däli.
Aşyrmak – aşmak, çenden aşa gitmek.
Ata: – bagyşlama, berme.
Ataş – ot, ýalyn, alaw.
Ataşyn – ot ýaly, gyzgyn, otly, gyzgyn, ýakyjy, ýandyryjy.
Awam – köpçülik, garamaýak halk, ýönekeý halk.
Awara – sergezdan, ykmanda, il-günden aýrylan.
Aýa – haýran galmagy, geň galmagy, şübhelenmegi aňladýan söz bölegi; eýsem, eýse.
Aýd – baýram.
Aýid (aýyt) – baglanyşykly, bagly.
Aýn – göz, göreç; çeşme bulak; hut, edil özi, hut özi, edil özi.
Aýş – ýaşama.
Aýylmak – oýanmak; serhoşlykdan açylmak; gapyllykda galmazlyk.
Aýyn – adat, resim, däp, tär, usul, tertip; din, mezhep; ýörelge.

Azada – azat, erkin.
Azatkerde – azat edilen.
Azgine (agzyna) – azajyk, sähelçe.
Azm – erk, isleg, tutanýerli bolma; ýürege düwme; karara gelme; niýet etme.
Azym – uly, beýik.
Azymat – ugramaklyk, ýola düşmeklik, gitmeklik.

**– B –**

Bab – gapy, işik, derweze; kitabyň bir bölegi.
Bad – şemal, ýel.
Bada – çakyr, şerap, içgi.
Badaparast – şeraba höwesek, şeraba sygynýan, şeraphor.
Bagys – sebäp, sebäp bolan, gerek, gerekli.
Baka – dowam etmek, öňki görnüşi ýaly bolmak, durkyny üýtgetmesizlik, saklanmak; hemişelik; baky.
Bahadyr – ýürekli, gaýduwsyz ýigit; batyr.
Bahr – deňiz; derýa.
Bahs – gürrüň, gepleşik; jedel, çekeleşik; bäsleşik.
Bal – ganat.
Bala – 1. Boý, kamat, syrat 2. Ýokary, beýik, üst.
Balyg – ýetişen, ýaşy ýeten.
Bamdat – ir ertir, ertir bilen, daň wagty.
Baran – ýagyş, ýagmyr.
Barça – hemme, ähli, bary.
Bary – hiç bolmasa; bir gezek.
Bary – Ýaradan, Döreden, Alla.
Basakar – dowzahda.
Basapa – sapaly.
Batyl – bozuk, nädogry, batyl.
Batyn – iç, içki; ruh, jan, göwün.
Bawer – ynam, ynanç.

Bawujudy – şeýle ýagdaýda; garamazdan; barlygy bilen.
Bazy – oýun.
Bedel – derek, öwezine, deregine; üýtgeýiş; garşylyk.
Bedowam – dowamly; üznüksiz.
Bedr – on dördi gijäniň aýy.
Bedraka (Badraka) – baştutan; ýolbelet; kerwenbaşy.
Begadr – derejesene görä; gadyr-hormatyna laýyk.
Beher – her bir.
Bekemal – kämil bolma, kämilleşme, kämil.
Bel – belki.
Bela – gaýgy gam, apat; söýgüli.
Belagat – çeper sözlülik, suhangöýlik.
Belärik – gylyç; gürzi, serdesse, çokmak.
Beli – hawa.
Bem – kiriş, kirişli saz guraly; sazyň ýokary hörpde çykýan owazy.
Beni – ogullar.
Ber (bar) – miwe, hasyl; g.m. göwüs.
Berbat – weýran etme, harap etme, zaýalama, harap bolma.
Berdowam – hemişe, dowamly.
Berg – ýaprak; bergi hazan – güýzüň ýapragy.
Berhemzede – bulaşyk, garyşyk; perişan.
Berkemal – kämil.
Bertarap – bir ýana aýyrmaklyk, aýrylmaklyk, ýok bolmaklyk.
Bes – köp, ýeterlik.
Besi – köp, kän, köplenç.
Beste – ýapyk, üsti örtügli, bagly, daňylgy.
Bester – düşek, ýorgan.
Beşer – ynsan, adam, adamzat.
Beşeriýet – adamzat.
Betagap – ýadawlyk, gaýgy-gam, alada.
Betalat – gahrymanlyk, gaýduwsyzlyk.

Betnam – erbet atly, masgara, ýüzigara.
Beýewan – gyr, çöl, sähra.
Bezmara – toý-meýlisi, şatlygy, keýpi-sapalygy bezeme.
Bähre – paý, nesip, nesibe.
Bährewer – paýyny alan; nesibesini alan.
Bäk – gorky, howp.
Biablyg – suwsuzlyk.
Biberkeş – sansyz, ölçegi ýok.
Biçün – deňsiz taýsyz; Alla.
Bidar – oýa, habarly, ägä, seresap.
Bidat – adalatsyzlyk, zulum, sütem.
Bidaýat – başlangyç.
Bidep – aýyryp bolmaýan zat, dep edip bolmaýan zat.
Bidert – dertsiz, sag, salamat.
Bidil – gaýgyly, gamgyn, hapa; umytsyz; söýgi zerarly erbet ýagdaýa düşen; ýüreksiz, gorkak, gorkuly; rehimsiz.
Bidowa – dermansyz, gutulgysyz, alaç edip bolmaýan.
Bieser – yz galdyrmadyk; yzsyz-sorsuz; nam-nyşansyz.
Bigam – gamsyz, gaýgy-gamsyz.
Bigaýbet – görünmeýän.
Bigäne – keseki, ýat. göç. m. terkidünýä.
Bigyş – hilesiz, ýürekden.
Bihabar – habarsyz.
Bihal – kuwwatsyz, güýçsiz; ýagdaýsyz; umytsyz; mylaýym, ýumşak; nepis, ýuka.
Bihamdilla – Hudaýa şükür.
Bihanyman – ýersiz-ýurtsuz; hany-mansyz; ýer urup, ýurtda galan.
Bihar – tikensiz.
Bihasyl – soňsuz; peýdasyz, boş; hasylsyz, netijesiz.
Bihata – hatasyz, dogry.
Bihet – biçak köp, hetdenaşa, çäksiz, ummasyz.

Bihuda – boş, biderek; samahyllama.
Bihuzur – rahatsyz.
Bijan – jansyz.
Bikarar – kararsyz.
Bikaýd – bellige alynmadyk; baglanmadyk; erkin.
Bikem – kemsiz
Bikyl – sözsüz.
Bilig – düşünmek; dana, bilimli.
Billä – Alla üçin.
Bim – gorky, gorkma, howp.
Bimähr – söýgüsiz; mähirsiz.
Bimany – manysyz.
Bimar – hassa, keselli, nähoş.
Bimeng – päsgelsiz.
Bimer – sansyz.
Bimukdar – bimöçber.
Binam – atsyz, nyşansyz.
Binihaýet – çäksiz, sansyz, köp.
Binowa – mätäç, garyp, bagtsyz, biçäre, pakyr.
Binyşan – yzsyz, yzsyz-sorsuz.
Binyýaz – mätäç däl; hemme zady ýetik; ýalbarmaýan.
Bipaý – perişan, güýçsiz; aýaksyz, daýançsyz.
Bipaýan – soňsuz, ahyrsyz, çäksiz, hetsiz, uzyn, uzak.
Biperwa – gorkusyz, gorkmaýan, aladasyz, çekinmeýän; perwaýsyz.
Birehlig – erbet ýola düşmek, ýolsuzlyk.
Birew – her bir, biri.
Birgişmek – birikmek, bileleşmek, birleşmek.
Bisabyr – sabyrsyz.
Biser – başsyz; tertip-düzgünsiz; serkerdesiz.
Bisýar – kän, köp.
Biş – artyk, zyýat, köp.

Bitebagyýet – boýun egmesizlik.
Bitabl – depsiz, ýörişlerde habarçysyz bolmak.
Bitahkyk – takyklanmadyk.
Bitaplyk – ýadawlyk, tapsyzlyk, hassalyk.
Bitekelluf – gaýgysyz, ejirsiz, azarsyz.
Biti – ýazgy, hat, nama.
Biwasyta – gönüden-göni, aralykçysyz.
Biýar – dostsuz.
Bizer – garyp, zersiz, altynsyz.
Bud-u näbud – adamyň ähli mal-mülki, bary-ýogy.
Bulmak – tapmak.
Burun – öň.
Buruş – burma, burmak.
Bus – ogşama, posa.
But – ynanmak, bil baglamak, gurmak, oturtmak, ýetişmek.
Buý – ys, kok.

**– Ç –**

Çabyk (çäbik) – çalt, çakgan; ýeňil.
Çah – çukur, guýy.
Çalmak – urmak, atmak, zyýan, bermek, çalmak.
Çar – dört.
Çarh – pelek, gök asman; aýlanýan, pyrlanýan.
Çeň – el, penje; saz guraly.
Çerik – esger, nöker; düzgün-nyzamsyz goşun.
Çeşm – göz.
Çeşmeýi haýwan – dirilik çeşmesi.
Çäk – ýyrtyk, ýaryk.
Çäkir – gul; nöker; hyzmatkär.
Çi – ne, näme üçin.
Çiçen – söz ussady, özüni akylly hasap edýän.
Çihre (çehre) – ýüz, görnüş, keşp.

Çin – örüm, bulaşyk; ýygyrt; tow; burum.
Çöwgen – at üstünde oýnalýan oýun we şol oýnuň güý urulýan (kakylýan) taýagy.
Çü – ýaly, çünki, aýratyn, eger.
Çyraý – ýüz, keşp.

**– D –**

Dahl – girmek; niýet, pikir; dahylly bolmak.
Dak – kakmak, urmak.
Dam – duzak.
Daňgaça – daňa çenli, sähere çenli.
Danyş – bilim, ylym.
Dar – öý, ýer, ýurt; dünýä, älem.
Dareýn – iki dünýä.
Dartmak – çekmek.
Dat – adalat.
Daýym – hemişe, dowamly.
Daýyra – tegelek; töwerek.
Ded (t) – et iýýän ýabany we ýyrtyjy haýwan; ýyrtyjy; wagşy haýwan.
Degre – daş-töwerek.
Dehen (dahan) – agyz.
Dehr – dünýä, döwür, älem, jahan.
Dek – ýaly, meňzeş, misli.
Dema-dem – ýygy-ýygy, hemişe; demme-dem.
Dembedem – hemişe, elmydama; pursatsaýyn.
Dep etmek – sowmak; ýok etmek.
Derban – derwezeçi, gapy sakçysy.
Derem (dirhem) – akja, pul.
Dereýi Nur – Çytral derýasynyň kenarynda ýerleşip, Kabula degişli ýeriň ady, Nur deresi.
Derhem – bulaşyk, garym-gatym, bulam-bujar.

Derk – düşünme, aňma, duýma; syzma.
Dermande – ejiz, biçäre.
Dertment – dert eýesi, dertli, hassa.
Dertpeýma – dert çeken, dertli, hassa.
Dertpeýmuda – dertli, dert çeken.
Dessan – dessan; şöhratly bolma, meşhur bolma, hekaýat, kyssa.
Deşt – çöl, sähra.
Dest – el; peýda, ýeňiş, üstünlik.
Dest-res – güýç we baýlyk; eliň uzadan ýerine ýetmegi.
Destur – rugsat; görkezme; perman; ýörelge.
Deý – hijri-şemsi aýlarynyň biriniň ady. Ol bitaraplyk aýyna gabat gelýär.
Deýr – dünýä; meýhana; buthana.
Deýýar – kimdir biri; monastyryň eýesi.
Dil – ýürek, kalp, göwün, köňül.
Dilaram – söýgüli, ýürege rahatlyk berýän, köşeşdirýän.
Dilawyz – ýakymly, ýaramly, göwün göteriji, çeper.
Dilbent – ýüregi alan, göwni baglan; söýgüli.
Dilber – gözel, ýüregi alan; ýüregi baglan.
Dilbeste – aşyk, kalby baglanan.
Dildar – söýgüli.
Dilgir – ýürege ezýet beren, öýkeli, gamly, gussaly.
Dilguşa – ýüregi açan, içini döken; göwün açyjy gözel.
Dilhah – ýürek islegi, göwün küýsegi.
Dil-hassa – ýürek agyrly (hassa), ýüregi hassa.
Dilkeş – ýüregi alan, kalby awlan; gözel, söýgüli.
Dilnowaz – göwün göteriji, mähriban, göwne teselli beriji, söýgüli.
Dilpisint – ýürege ýakymly.
Dilruba – göwni özüne çekiji, gözel, owadan.
Dilsitan – ýüregi alan gözel.

Dilşude – aşyk.
Dimag (demag) – akyl, beýni; burun.
Dirine – öňki, gadymky, gadymy.
Dowa – derman.
Döwran – dünýä, pelek.
Dud (düýt) – duman, tütün, düýt, tüsse; gam.
Dun – pes.
Dunperwer – erbetleri goraýan, pesleri terbiýeleýän.
Dur – uzak, daş, alys.
Durt – galyndy, çökündi; arak-şerabyň löderesi, gabyň düýbündäki goýusy; Gündogar edebiýatynda iň güýçli içgi, lezzet beriji şerbet hasaplanylýar.
Durud – doga, öwgi, salam, salawat.
Duş – deň, birmeňzeş; egin, gerden.
Duşnam – sögünç, käýinç.
Duşwar – güýç, zor; agyr; kyn.
Duta – iki gat; iki sany; eçilen.
Dürüşt – gödek, gödeksi.
Düzlük – dogry, dogrulyk.

**– E –**

Ebr – bulut, ebri bahary – bahar buludy.
Ebýat – beýtler.
Eda – töleg, töleme; heläk, heläkçilik, böwet; beýan; ýerine ýetirme.
Efgan – pygan, eňreme, aglama; owganystanly, owgan.
Efgar – ýaraly, agsak.
Efkar – pikirler, oýlar, endişeler.
Efsana – erteki, dessan; gm. hakyky däl.
Efser – täç, jyga.
Efsun – doga, gözbagçylyk, jadylyk; owsun; owsun urma.
Efsurda – solan; guran; gaýgyly, gussaly.

Efsus – ýazyk; ökünç; haýp; gynanma.
Ekl – iýmek.
Ekmel – kämil.
Ekser – örän köp.
El minnetullah – şükür Alla üçindir; Hudaýa şükür.
Elem – dert; ajy.
Elfaz – sözler.
El-hamdu-lilläh – Allatagala öwgi-taryp bolsun!
Eltaf – mähremlikler, mähribanlyklar.
Emel – umyt, arzuw; arman.
Emgek – ezýet, muşakgat.
Emin – dogruçyl, ynamly; gorkusyz, gorkmazak; şübhe etmeýän.
Enaýat – ýardam, goldaw.
Enaýatnama – waspnama; ýardam beriş haty.
Enbiýa – pygamberler.
Endam – beden, boý.
Enderap – Badahşan bilen Hindiguşyň arasynda ýerleşýän ýeriň ady.
Endişe – gaýgy, şübhe, gorky; pikir, alada.
Enduh – gam, gussa.
Enfas – dem, dem alma, howany içiňe çekip, daşary çykarma; göz açyp ýumasy salym.
Engam – ýagşylyk etmek.
Engubin – bal.
Enis – dost, söýgüli.
Enjum – ýyldyzlyr.
Eňňiz – tolgundyryjy, öjükdiriji, meçew beriji.
Erbap (arbap) – eýe, hojaýyn; bir işi oňat ýerine ýetirýän adam.
Erçi; er – her näçe, bolsa-da, eger-de.
Erem – behişt manysynda ulanylýar. Dini rowaýatlara görä, Erem bagy aslynda Siriýada ýa-da Ýemende bolan bir bagyň

ady bolup, ony Şetdat atly bir patyşa saldyrypdyr. Şetdat Hut pygamberiň gargyşy zerarly heläk bolup, Erem bagyny hem ýer ýuwdupdyr. Bu söz umuman, owadan bag manysynda hem ulanylýar.
Erk – beýik ýer, gala, içki gala.
Er-rafyk sümme taryk – ilki dost, soňra ýol (ýörelge).
Esamy – atlar, isimler.
Esbap – sebäpler, serişdeler.
Eser – yz, täsir.
Esir – gul, tussag, ýesir.
Eşk – gözýaş.
Esrar – syrlar, gizlin zatlar.
Eşgar – goşgular.
Eşhep – çal, kül reňk.
Eşk – gözýaş.
Eşribe – içgiler.
Etagat – boýun bolma, tabyn bolma.
Etba (Etbag) – hyzmatçylar; tabynlar, eýerýänler.
Etfal – çagalar.
Etwar – hereketler, görnüşler.
Ewan (awan) – wagt, döwür, asyr.
Ewrak (owrak) – ýaprak; kagyz.
Eýýup – sabyrlylykda adamlara görelde bolan pygamber, Eýýup alaýhysslam.
Ezel – öňi ýok, ezeli.
Ezkar – zikrler, ýatlamalar.

**–Ä–**

Äheň – heň, äheň, ses.
Ähl – bir ýerde oturan, halk; maşgala.
Äht – wada, karar, şert, söz berişmeklik.

Äli Aba – Aly, Patma we Hasan, Hüseýin pygamberiň neberesi.
Älem – dünýä, älem ara – dünýäniň bezegi, älemi bezeýji.
Äw – howlukmak, äwmek.

**– F –**

Fart – çendenaşa.
Faýyz – köplük, bolluk, bereket, joşgun, daşgyn.
Fazl – mertebe, bilim, artyklyk.
Ferah – begenmek, şatlyk, giňlik.
Ferhunda – mübärek, bagtly.
Ferş – ýer ýüzi; düşelýän zat (haly, keçe, palas, saçak...).
Fesane – belli bolmak, ýatdan çykmajak waka; erteki, dessan, dile düşme.
Fil-hakyka – hakykatdan-da, dogurdan-da.
Fil-mesel – meselem, mysaldaky ýaly.
Firip (ferip) – hile, oýun, aldaw.
Fitret – pygambersiz we patyşasyz geçen döwür, bulaşyk döwür.
Fuhş – çenden-aşa gitmek, namysa ters hereket, paýyş, erbetlik.
Fusaha – edebi gürlemek, çeper sözlemek, suhanwer.
Futur – gowşaklyk.
Fuzela – mertebeli adamlar, danalar, bilimdarlar.
Fuzun – köp, artyk.

**– G –**

Gabgap – goşa alkym.
Gadak – pyýala, käse, gap, tabak.
Galeb – ýeňen, üstün çykan; üstün çykma.
Galla – tagamly iýmit, önüm, däne.
Gamgusar – dost, gaýgyňy deň paýlaşýan.
Gamhana – gaýgy öýi, gaýgy-gussa öýi.

Gamhor – gaýgyňy deň paýlaşýan, dertdeş.
Gamza – näz, kereşme; kirpikdir gözüň çeti bilen gaş kakmak, näz etmek.
Gamzede – gamly, gaýgy-gussaly.
Gapbar – günäleri geçýän, Alla.
Gapyl – ýatma, bihabar; nadan; gapyl.
Garaja – Babyryň serkerdelerinden biriniň ady.
Garaz – isleg, arzuw, maksat.
Gatylmak – goşulmak, garyşmak.
Gaýet – soň, soňky çäk; örän, diýseň.
Gazal – keýigiň owlagy, jeren; keýik.
Gazw – söweş, jeň, gazawat.
Gazy – din üçin söweşýän adam, urşujy.
Geda – dilegçi, gedaý.
Genç – hazyna.
Ger – eger.
Gerd – toprak, çaň, tozan.
Gerd – töwerek, aýlanma, gurşama.
Gerdiş – gezme, gezim, aýlanyş, hereket, dolanyş, dolanma.
Gerdun – asman, pelek, dünýä.
Germ – Germ Çeşme, Kabul welaýatynda Goşkünbet bilen Haýbaryň arasynda ýerleşýär.
Geşt – gezmek, aýlanmak.
Gewaşt – türkmen sazynyň gadymy mukamlaryndan biriniň ady.
Gezaf – boş söz, ýaňrama, bihuda gürleme.
Gezek – işdäaçaryň bir görnüşi.
Gäh – käte, käwagt.
Girde (kirde) – tamdyr çöreginiň bir görnüşi.
Girýe – aglamak, gözýaş.
Gireh (gereh) – düwün; buýra.
Giriftar – duçar bolmak, sezewar bolmak.

Gir-u dar – söweş, jeň, tut-da-bas.
Gisu – uzyn saç, zülp.
Giýah – ösümlik, ot
Gögüs – göwüs, gursak, kükrek.
Göz tutma – göz dikme.
Gözgi – aýna.
Gubar – çaň, tozan, gum; g.m. gaýgy, dert, zyýan.
Gudaz – ergin, eredýän, ýanyk, ýakýan, gyzyl eredilýän gap.
Guluw – hetdenaşalyk, hetden aşmaklyk, ulaltma. Guluw kylmak – hetden aşmak, bir zady bolşundan ulaltmak, gabardyp görkezmek; gykylyk, gowga.
Gurbat – aýralyk, jyda düşmeklik, watandan daş düşme, garyplyk.
Guş (güwş) – gulak, eşitmek, diňlemek.
Guý – aýdylan; diýilen; aýt, diý.
Guýun – tüweleý.
Güft – söz.
Güftar – söz.
Güý – at üstünde çöwgen bilen oýnalýan top, togalak zat.
Gülap – gül suwy, atyr; bägülden alynýan içgi.
Gülbahar – «Gül-Nowruz» dessanynyň gahrymany, Nowruzyň söýgülisi; Kabulyň gündogarynda bir düzlügiň ady.
Gülbün – gunça, gyzyl gül agajy; gülüň düýbi.
Gülçihre (Gülçehre) – gül ýüzli, gözel, owadan.
Gülendam – gülbedenli, nepis we näzik bedenli.
Gülgeşt – gülüň arasynda gezmek.
Gülgün – gülgün reňk, gül reňk.
Gülgüzar – gül ýaňakly, gül ýüzli, görkli, gözel; söýgüli.
Gülhen – othana, ot ýakylan ýer, hammamyň ot ýakylýan ýeri.
Gülpam – gyrmyzy, gül ýaly, gülgün.
Gülpiç – sary gül.
Gülreň – gül reňk.

Gülruh – gül ýüzli, gül meňizli; söýgüli.
Gülruý (gülroý) – gül ýüzli, al ýaňakly.
Gülşen – gülzar, gül biten ýer, oňat ysly, gül ekilen ýer.
Güşat – açyk, giň, açylan; ýeňil, aňsat.
Güzer – geçelge, geçiş, geçme. Güzer etmek (eýlemek, kylmak) 1. Geçmek, geçip gitme. 2. Mydar etmek, gün geçirmek, ýaşamak.
Gyll – duşmanlyk, kine, göripçilik.

**– H –**

Habyp – dost, söýgüli.
Hadd – ýaňak, ýüz, keşp.
Hadym – hyzmat edýän, hyzmatçy, hyzmatkär.
Hadys – habar, söz, hekaýa, waka, pygamberiň sözleri.
Hah – isle.
Hajl – utançdan ýüzi gyzarmak, utançly bolma, masgara bolan.
Hak – Alla; dogrulyk we ynsap.
Hakyr – hor-homsy, pes.
Hal – ýagdaý; häzirki, şu wagtky.
Halat – aýratynlyk, ýagdaý.
Halat (hylgat) – halat, serpaý, owadan geýim.
Hale (häle) – aýyň töwereginde döreýän agyl, aýyň agyllamasa.
Halel – zyýan, nogsan, kemçilik, bozuklyk; boşluk, açyklyk, jaýryk.
Haly – boş, açyk ýer.
Halyk – Ýaradan, Ýaradyjy, Alla.
Ham – çig, bişmedik, biderek.
Ham – egri, bükük, bükür, towly, burumly, örüm.
Hamaýyl – egniňden dagdan, doga, tumar, gylyç we ş.m. asma.
Hamd – öwgi, taryp.
Hame – galam.
Hamide – egrelen, bükülen, egilen.

Handan – gülüp duran, gülýän, şadyýan, açyk, güler ýüzli.
Hande – gülki.
Hanende – aýdymçy.
Hanjar – hanjar, pyçak.
Hanyman – öý, ojak, öýüň goş-golamy; baýlyk.
Har – tiken.
Harem – başgalar üçin ýapyk we girmesi gadagan bolan ýer, haremhana.
Harhar – 1. ýürek ynjysy. 2. yzygiderli arzuw, isleg.
Harpsaz – söweşjeň, söweş gurnaýan.
Haryp – basdaş, rakyp, bäsdeş.
Has – bozgak; çör-çöp, hapa-haşal.
Has – mahsus, ýokary gatlak, sap; saýlantgy.
Hassa (hasse) – aýratyn, ýörite, saýlanan; şahsy.
Hassan – Hezreti Muhammedi (s.a.w.) öwüp ýazan şahyrlaryň käbirleriniň lakamy.
Hast – isleg, küýseg.
Hasta hal – hassa, haly harap.
Hasyl – sözüň gysgasy; ýüze çykmak, işiň netijesi, gepiň keltesi.
Hasyp – ygtybarly, gymmatly, arassa nesil.
Hasyt – erbet gysganç, görip, bahyl.
Haşam – şanyň, hanyň ýanyndaky adamlar, maşgala, halk.
Hat – ýazgy, çyzyk; ýaňy çykyp gelýän sakgal, ýüze çykýan näzijek tüýler.
Hata – ýalňyş.
Hatm – möhür, soň, yz, soňky.
Hatyr – oý, pikir, hyýal; ýat; göwün; hormat, sylag; köňül.
Hawala – birine tabşyrmak, bermek, ýüklemek, iş tabşyrmak.
Hawas – sylanýan, hormatlanýan kişiler; saýlantgylar.
Haý – diri, janly. Allatagalanyň sypatlarynyň we atlarynyň biri.
Haýat – durmuş, dirilik.

Haýl – topar, halk, jemgyýet; at sürüsi.
Haýrat – geň galma, haýran galma.
Haýwan – dirilik; janly-jandar.
Haýyl – perde, päsgel, böwet.
Haz – bagt, paý, nesip, täleý.
Hazan – güýz; sowuk urma.
Hazyn – gamgyn, gaýgyly, gussaly, tukat.
Hedef – maksat.
Hemdem – hakyky dost, tüýs ýürekden dost, çyn dost.
Hemdert – birmeňzeş dertli, dertdeş, göwündeş.
Hemdest – ýoldaş, dost, ýakyn aragatnaşyk edýän adam, arkadaş.
Hemdestan – birmeňzeş söz; pikirdeş, göwündeş kişiler.
Hemhana – bir öýde oturan, dost.
Hemmegi – doly, ählisi, hemmesi.
Hemnepes – dost, hemra; ýassykdaş, hemdem.
Hemneşin – dost, bile oturyp-turşup ýören kişi.
Hemnişest – bile oturyp-turup ýören, dost.
Hemra – ýoldaş.
Hemsöhbet – söhbetdeş, gürrüňdeş.
Hengam (heňňam) – zaman, asyr, möwsüm.
Heras – gorky, howp.
Herze – boş, biderek söz; ýersiz zat, gödek, terbiýesiz.
Herzegert – howaýy sözler bilen gezmek, biderek sözler sözleme.
Hesti – bar bolmak, barlyk.
Heýli – birnäçe, köp; örän.
Heý’ät – görnüş, ýagdaý, keşp, boluş, özen.
Hezar – müň; örän köp.
Hezer – säginme, goranma, çekinme, heder etme.
Hezl – degişme, keýp, oýun-maza.
Hezret – jenap.

Hijr – aýralyk, jydalyk.
Hilal – täze dogan aý.
Hind – Hindistan.
Hindu – hintli, hindistanly, hindi.
Hoja Ubeýdylla – Samarkantly sopy. «Walidiýe» risalasynyň ýazary.
Hoş howa – ýagşy arzuw, howasy arassa, sapaly; göwni açyk.
Hoşap Debire – Penjapda Jilem derýasynyň golaýynda ýerleşýän ýeriň ady.
Hoşnut – razy, şadyýan, hoşal.
Howa – höwes, isleg, söýgi.
Howadar – ýar, dost.
Höşk – gury, solan, guran.
Hudawende – Taňry, Alla, eýe, häkim, hökümdar.
Hudnema – özüni görkezjek bolýan; men-menlik edýän, ulumsy.
Hudpisint – gopbamsy, hondanbärsi, diňe özüni bilýän kişi.
Hudraý – öz garaýşy bilen hereket edýän, diňe özüni dogry hasaplaýan.
Hujup – perdeler.
Hulk – hüý-häsiýet, ahlak.
Hulk – ýaratma, ýaradylma, halk.
Hunalut – gana bulaşan.
Hunbar – gan döküji, gan akdyryjy; ganhor.
Hun-feşan – gan dökýän, gan seçýän.
Hunhor – ganhor, gan içiji, zalym.
Hup – oňat, gowy.
Hup – söýgi.
Hur – güneş; kuýaş; gün.
Hurdedan – inçeden saýgarmak, ýitilik.
Hursant – şadyýan begenç; kanagat edýän, gözi dok.
Hurşyt – gün.

Husn – gözellik, görk, owadanlyk.
Husnara – owadanlaşdyrýan, gözelleşdirýän zat.
Husyt – gysganç, gysgançlyk, görüplik, husytlyk etme.
Hut – özi, hut.
Hutur – ýada düşme, akyla ilme, kalbyňda ornaşma.
Huzur – rahat, rahatlanma; gelme, barma.
Hümmet – gaýrat; sahawatlylyk.
Hünek – salkyn, mylaýym.
Hüseýin – pygambermiziň agtygy we hezreti Alynyň ogly.
Hüý – ahlak, hüý-häsiýet.
Hüýrweş – hüýr ýaly, gözel.
Hüzn – gaýgy-gam, alada.
Hyfz – saklama, ýat tutma; gorama.
Hyjap – utanma; perde, tuty, nikap.
Hylaf – garşy, ters.
Hyn – wagt, pursat, zaman, döwür.
Hyram – sallanyp ýöreýiş, näz bilen ýöreýiş.
Hyraman – sallanyp ýöreme.
Hyrat – akyl, huş, aň.
Hyrfe – kär, sungat.
Hyrman – mahrum bolmak, umytsyzlyk, binesip.
Hytap – ýüzlenme, ýüz tutma.
Hyýal – hyýal, pikir, güman.

**– I –**

Idrak – düşünje, pähim, akyl, akyl ýetirme, çak etmeklik.
Ihtifa – saklanmak, gizlenmek, bukulmak.
Ihtilat (yhtylat) – goşulmak, garyşmak; ikitaraplaýyn pikir alyşmak.
Ihtimal – ähtimal.
Ihtimam – jan çekme, çalyşma, tagalla, örän üns bilen çalyşma.
Ihtiram – hormat, sarpa, hormat-sylag.

Ihtiýar – saýlamak, seçmek; ygtyýar.
Ijtinap – çekinme, ägä bolma, özüňi saklamak.
Ikamat – ýaşama, ornaşma, mekan tutma.
Iläh – Taňry, Hudaý, Alla.
Iltifat – ýagşylyk, hoşamaýlyk, goldaw; üns, merhemet.
Iltizam – özüňe hökmany hasap etme, özüňi mejbur etme; biriniň tarapyny tutma.
Imes – däl.
Imkan – mümkinçilik.
Imla – düzme, ýazma.
Imtidat – uzaltma, çekme, dowam etdirme, uzynlyk, dowam.
Imtihan – synag, derňew, synama.
Iň – äň, ýaňak.
Inat – keçjal, kejir, kejeňek.
Inkitag – kesme, ýolma, aragatnaşygy kesme.
Inkiýat – boýun egme, tabyn bolma.
Intizar – garaşmaklyk, gözüň ýolda bolma, garaşýan.
Irsal – iberme, ýollama, ugratma.
Irşat – dogry ýoly görkezme, göni ýola salma, hak ýola ugrukdyrma.
Irtibat – baglanyşyk, ýakyn gatnaşyk, arabaglanyşyk.
Irtikap – etme, bir işe girişme; erbet iş etme, günäkär bolma, kanuny bozma.
Isbat – subut etme; berkitme, mäkämleme.
Istigdat – ukyp, zehin.
Istigna – mätäçsizlik, mätäç bolmazlyk, elgarama bolmazlyk.
Istigla – basyp alma, eýeleme; ýaýrama.
Işti ýak – meýil, isleg, arzuw, şowk, höwes.
Işwe – näz, gamza, kereşme.
Ytap – käýinç, teýene.
Ittifak – bileşik, bilelik; bir pikire gelmeklik; waka, hadysa.
Ittisal – baglanyşyk, birlik, birikme, gowuşma.

Izar (uzar) – ýaňak, ýüz, keşp.
Izet – Hudaý, Alla.
Izhar (yzhar) – äşgär, aýan; görünme; beýan, aýtma.
Izharul-muzmer – gizlin bolan zady äşgär etmek.

**– J –**

Jah – dereje, wezipe.
Jahangir – dünýäni basyp alan, dünýäni eýeleýän.
Jamy Jem – Gündogaryň gadymy dessanlary boýunça Jemşidiň jamy. Ol jamda dünýäniň kartasy bolupdyr we göýä bütin dünýä şol jamda görnüpdir. Ol jama “jame-jahannema”, “jame-jahanbin” we “jam-e Keýhysrow” hem diýipdirler.
Jawyt – hemişelik, baky, müdimi.
Jeläjil – jaň.
Jepa juýy – ezýet çekýän, jebire duçar bolan.
Jezm – pikir, niýet.
Jäht – tarap, ýüz, ýer; sebäp.
Jid – bir işiň üstünde işlemek, tagalla etmek; hakyky; çynlakaý.
Jilwegär – özüni gözel we ýalkymly görkezýän, özüne bezeg berýän.
Jinan – jennetler, behiştler.
Jöp – elýeterli, gowy, dogry.
Jöwfi – oýuk; ýürek.
Juçy – Çingiz hanyň uly oglunyň ady.
Jud – eli açyk, jomart, sahawatly.
Jüret – gaýrat.
Jurga – ýuwdum, bir owurt suw.
Jürmi – günäkär.
Just – gözlemek, derňemek, barlamak.
Juýbar – Abulkasym Jüneýt (?-910) Nihawentli bolup, Bagdatda ýaşan sopy; aryk, ýap.
Jüz – kysym, bölek.

**– K –**

Ka – dost, garyndaş, dogan.
Ka – näme, haýsy.
Kabu – pursat, maksat.
Kabyl – kabul eden, kabul ediji, mynasyp, laýyk.
Kabylyýet – laýyklyk, mynasyplyk, başarjaňlyk.
Kad – boý.
Kadar – ýazgyt, takdyr, täleý.
Kadyr – Gudratly, güýçli, Alla.
Kafyla – kerwen; syýahata gidýän ýa-da syýahatdan gelýän topar.
Kahyl – 1. Kämil, orta ýaşly. 2. Akly kelte.
Kahyr – iň güýçli, ýeňiji, öç alyjy.
Kahyr ul-emr – işiň soňy, soňky buýruk.
Kal – söz, gep, gürrüň.
Kalallah – Allatagala aýtdy.
Kanyg – kanagat ediji, kanagatly.
Karn – wagt, asyr.
Kast – maksat, meýil, niýet, isleg.
Kasyr – gysga, kelte, kem, kemlikli.
Kasyt – çapar, habarçy.
Katra – damja.
Kattal – gyrma, öldürme; gyryjy, ganhor.
Katyg – kesmek, kesilme, üzme.
Katyl – öldürji, ganhor.
Kawl – söz, keleme.
Kawy – güýçli, kuwwatly, zor.
Kaýda – nirede.
Kaýsary – kaýsarly.
Kaýsy – haýsy.
Kaýyl – razy, boýun egen, kabul eden.

Kaýyt – serkerde.
Kazak – göçüp-gonup ýören; mert, batyr.
Kazy – kazy.
Kebuter – kepderi, gögerçin.
Kejreftar – ýoly ýalňyş saýlap alan, ters ugra gidýän.
Kejrowlyg – egrilik, ters ýola gitmeklik.
Kelag – garga, guşuň bir görnüşi.
Kelam – söz; Kelamy Bary – Biribaryň sözi, Allanyň Kelamy.
Kemalat – ylymly we ahlagy arassa, kämilleşen, kämil.
Kerem – jomartlyk, bagyş etme, sahawat etme.
Kerim – jomart, uly, beýik, sahawatly.
Kesafet – hapalyk, bozuklyk, bozgaklyk.
Kesif – bulaşyk, açyk we görmegeý, bolmadyk zat, hapa, kirli.
Kesret – bol-elinlik, köplük, känlik.
Keşide – ýazylan hat, çyzgy, çyzyk, çekilen zat.
Keşwer – ülke, ýurt.
Keý – eý; haçan.
Keýfiýet – hil; ýagdaý, hal.
Keýin – soňra, yzyndan.
Käfi – ýeterli.
Käm – isleg, arzuw; göwün, köňül.
Kämran – maksadyna ýetme, şadyýan bolma, hökmürowan bolma.
Käş – käşge.
Käşäne – köşk, öý, höwürtge.
Kifaýet – ýeterli, ýeterlikli; parasatly.
Kin – gizlin duşmanlyk, kine.
Kirdigär (Kerdigär) – Alla, Taňry, Biribar.
Kiş – adat, däp, ýörelge, din, mezhep.
Köňlek – köýnek.
Köşe – burç, çüňk, çet, künç.

Köwäkip – ýyldyzlar.
Köwkep – ýyldyz.
Köwn – bolmak, barlyk, dünýä.
Köwniýet – barlyk älemi bilen baglanyşykly zatlar, barlyk älemi.
Köwser – jennetde bir howzuň ady.
Köý – oba; söýgüliniň ýaşaýan ýeri.
Kuç – birnäçe, az, hiç.
Kuh – dag.
Kumar – humar.
Kuraýşy – kuraýş taýpasyndan bolan kişi.
Kurp – ýakyn bolma, ýakynlyk, golaýlyk, garyndaşlyk.
Küşeş – öldürme.
Kuşeş – tagalla, yhlas, janypkeşlik.
Küffar – kapyrlar, inkär edenler.
Küfr – Alla we dine ynanmazlyk, inkär etme.
Künh – asyl, bir zadyň asly, köki.
Künj – burç, çüňk, künç.
Künji gam – gama batmak, gam öýi, gam künjegi.
Küşeş – öldürme.
Kütah – gysga, kelte.
Kysas – hun, adam öldürene dini düzgün boýunça berilýän jeza; öç, jeza, ar.
Kyýas – deňeşdirme.

**– L –**

Lade – akmak, akylsyz.
Laf – söz, gepleşik, gürrüň; uly gürleme, lap urma, uly pälleme.
Lafz – söz.

Lagyl (lagl) – gyzyl we gymmatbahaly bezeg daşy; gyzyl dodak, söýgüliniň lebi.
Lahza – bir salym, az wagt, bir dem, göz açyp ýumasy wagt; garaýyş, nazar, bakyş.
Lajerem – elbetde, şübhesiz; gürrüňsiz; bialaç, alaçsyz.
Latyf – ýumşak, näzik, gözel, nepis.
Laubaly – gorkmazak; perwaýsyz, geleňsiz.
Lazym – gerek, gerekli, zerur.
Leb – dodak.
Leýim – pes; gysganç, husyt; zandyýaman; içigara.
Lekin – ser, leýk.
Lenger – Hyrat bilen Garjystanyň aralygynda ýerleşen bir ýeriň ady. Onuň doly ady Lengeri Mir Gyýasdyr.
Letafet – näziklik, nepislik, gözellik; tagamlylyk, süýjülik; mylaýymlyk, owadanlyk.
Lewent – öz erkli; azgyn, ykmanda, hemişe keýpi-sapa çekip ýörmegi halaýan; çalt, çalasyn, çakgan.
Leýk – emma, şeýle-de bolsa, ýöne.
Leýliweş – Leýli ýaly.
Lälegun – läle reňkli, lälä meňzeş.
Läleyzar – läle ýaňakly, läle ýüzli.
Lut – tagamly nahar.
Lutf – mylaýymlyk, rehimlilik, ýagşylyk, mähribanlyk, merhemetlik, göwündeşlik.

**– M –**

Ma (mah) – aý.
Maany (magany) – manylar, düşünjeler; ser magany
Maasy (magasy) – boýun gaçyrmalar, günäler.
Maruz (magruz) – arz etmek, teklip etmek.
Magad – ahyret, dolanyş ýeri, o dünýä.

Magaş – ýaşaýyş, durmuş
Magbut – ybadat edilýän, ybadata mynasyp, Alla.
Magdum – ýok bolan, ýok edilen; aradan çykan.
Magpyrat – günäleriň bagyşlanmagy, ýalkanma.
Maglup – ýeňilşe sezewar bolan, ýeňilen.
Magmul – öndürülen, taýýarlanan.
Magrup – meşhur, belli, görnükli.
Magrur – tekepbir, men-menlik edýän; aldanma.
Magrypet – ylym, bilim.
Magsyýet – boýun gaçyrma, garşy çykma, topalaň turuzma, günäkär bolma.
Magwa (mäwa) – ýurt, mesgen gaçybatalga.
Magz – maňyz, beýni, ýilik; özen.
Magzur – bahanaly, sebäpli; bagyşlanan günäsi geçilen; boşadylan (bir işi ýerine ýetirmekden)
Mahweş – aý ýaly, owadan. Weş – ýaly, kimin, dek, meňzeş.
Mahy taban – ýagty aý, nurly aý, aýdyň aý.
Mahzan – hazyna, gazna.
Mahzun – gaýgyly, gussaly, gamly.
Majera – bolup geçen, zatlar, waka, hadysa.
Makal – söz aýtma, söz sözleme
Makar – mekan, jaý, ýer, orun.
Makbul – kabul edilen, mynasyp, kabul ederlikli.
Makdam – gelmek.
Makdur – güýç, kuwwat.
Makhur – ýeňlişe sezewar bolma, ýeňilme, ýeňlen.
Maksud (maksat) – isleg, maksat.
Maktul – öldürilen.
Mal-a-mal – doly, dop-doly, püre-pür.
Manent – ýaly, kimin, dek, misli ; meňzeş, mysaly.
Mangal – maňňal.

Manyg – böwet, päsgel
Manyk – ýakut.
Manzur – göz öňünde tutma, göz öňüne getirme, ünsli garama; sylama.
Maruz – arz etmek, teklip etmek.
Mashara – masgara, abraýsyzlyk; halk arasynda abraýdan düşen.
Matamzede – ýasly, matamly.
Matlag – günüň we ýyldyzyň çykýan ýeri, günüň dogýan ýeri.
Matlup – islegli, maksat edilen; arzuw edilen.
Maýa – maýa, esas, güýç.
Maýyl – höwesli, islegli.
Maza – süýji, lezzetli.
Mazhar – zadyň görünýän, ýüze çykýan ýeri, zadyň peýda bolýan ýeri; görnüş; beýan ediji, görkeziji.
Mebdä – başlangyç.
Medat – galam.
Medet – ýardam, kömek, goldaw.
Medetkär – kömekçi; goldaw beriji, goldaýjy.
Medh – öwgi, taryp.
Medhuş – huşsuz, aklyny ýitiren, duýgudan mahrum bolan.
Mefhum – düşnükli, açyk.
Mehjur – aýra düşen, aýralykda ýören.
Mehroý – aý ýüzli, gözel.
Mehtap – aýdyň, aýyň ýagtysy.
Mejaz – hakyky däl, hakykatyň tersi, ýasama, galp.
Mejbul – ýaradylan.
Mejmug – jemi, hemmesi, ählisi.
Mejnun – däli, tentek, jynly.
Mejruh – ýaraly, ýaralanan.
Meknun – gizlin, pynhan, örtügli.

Mektup – hat, nama.
Melal – gaýgy, gam, gussa; tukatlyk, gaýgylylyk.
Melamat – käýinç, teýene, gyjalat, igenç, iňirdi.
Menahy – haram bolan zatlar, gadagan zatlar.
Meng – gadagan etme, böwet bolma, saklama.
Menkabet – haýsydyr bir adamyň başdan geçiren wakasy, hekaýatlary.
Menzil – öý, jaý, mesgen, belli, bir aralyk ýol.
Mer’y (mergu) – hormatlanylýan adam.
Meratyp – derejeler, mertebeler.
Merdut – kowlan, ret edilen, taşlanan.
Mergup – oňat, gowy, halanan, gowy görülýän; oňat hilli.
Merhem – melhem, ýara ýapylýan derman.
Merhemet – mähribanlyk, rehimlilik.
Merkep – ulag, münülýän at.
Merkum – ady geçme, hasaba alynma; ýazylma.
Meserret – hoşal, şat, şatlyk.
Mesgen – mesgen, ýer, öý.
Mesgut – bagtly, bagtyýar.
Mesih – Hezreti Isa.
Mesih asa – Hezreti Isa ýaly.
Mesjut – sežde edilen; baş egip tagzym edilen; Alla.
Mesrur – hoşal, şat, bagtly.
Mest – serhoş, mes.
Mesti – Mesti Çehre Babyryň hyzmatkärlerinden biriniň ady.
Mewhibet – bagyş etme, bagyşlama.
Mewhum – hyýaly, göz öňüne getirme.
Meýgun – gyzyl reňk; şerabyň reňkine meňzeş gyzyl reňk.
Meýkeş – şerap içýän, şeraphor.
Mezellet – horluk, ýaramaz ýagdaý, erbet hal, harlyk.
Mezkur – ady geçen, agzalan.

Mähnet – gaýgy-gam, dert.
Mihter – Mihter Ferraş Babyryň hyzmatynda bolan admlardan biriniň ady.
Mihr (mehr) – gün; söýgi.
Miň – meň.
Mir – baştutan, serkerde, emir.
Mirgat – aýna.
Misgin – misgin, biçäre, garyp.
Misl – meňzeş, deň, ýaly, misli.
Mizaj – hüý-häsiýet, durk, tebigat.
Mömin – iman getiren, imanly, musulman.
Moti – münji.
Möwla – Alla, Taňry.
Möwsup – wasp etme, wasp edilen.
Muabbir – düýş ýorýan, ýorgutçy, tagbyrçy.
Mualije – derman ulanma, em etme, bejerme.
Muanbar – ýakymly ysly, anbar ysly, müşkboý.
Mubaýen – Babyryň fykh (yslam hukuky) bilen baglanyşykly eseri.
Mubeddel – üýtgeme, üýtgedilen, özgerme, çalşylan
Mubtedi – täze başlaýan.
Mudbir – seresaply bolmak, çäreçi, çäre agtaryjy.
Muddaga – öňe sürülen, dawa etme, çagyrma, garşydaş.
Mudun – şäherler.
Mufsit – bozgak, bozuk, zaýalanan, bozulan.
Mugteber – ähtibarly, ynamly, ynançly, ynanylan, ygtybarly.
Mugtakyt – ynançly, ygtyýarly, imanly.
Mugtat – adat eden, endik edinen, duçar bolan.
Mugtenem – olja hökmünde almak, olja, baýlyk.
Muhal – bolmajak zat, mümkin däl zat.
Muhalyfat – garşylyk, terslik.

Muharryr – ýazar.
Muheýýa – taýýar, taýýarlanan.
Muhlik – öldürji, howply, heläk ediji.
Muhlys – dostlugy ýürekden bolan kişi, yhlasy, yhlas ediji, berlen, dogruçyl.
Muhtasar – gysgaldylan, gysga.
Muhterem – hormatly, sylagly, sarpaly.
Muhyp – söýýän, dost.
Mujka – meniňki.
Mukaddam – öňdäki; hormatly, ýolbaşçy.
Mukarrar – şübhesiz, karara gelnen; çözülen.
Mukaýýat – bagly, baglaşan.
Mukbyl – geljek; bagtly, ykbally.
Mukdar – parça, kysym, bölek.
Mukteza – gerekli bolma.
Mukym – ýerli, ornaşan, mesgen tutan.
Mulazym – söhbetdeş, nöker, gullukçy, hyzmatynda ýören.
Multan – Penjapda bir sebit merkeziniň ady.
Multemas – haýyş, isleg, arzuw.
Multemis – haýyş, isleg, arzuw.
Munajat – Alla doga etmek, mynajat.
Munakgaş – nakgaş, suratçy, şekilçi.
Munezzeh – tämiz, arassa, päk.
Munfagyl – gaýgylanan, tukatlanan; bozulan; utanan, kiçelen.
Munhasyr – çäklendirilen.
Munhat – çukur, pes, oý, eňňit.
Munys – ysnyşan; ýoldaş, dost, gürrüňdeş.
Munkalyp – üýtgeme, başga bir häsiýete eýe bolma, özgerme; agdarylma, düňderilme.
Munkatyg – kesilen, üzülen; kesik; arasy üzülen; yzy bolmaýan, soňy üzülen.

Muntij – netijeli.
Murda (mürde) – öli, ölen.
Murtafyg – beýik, ýokary, belent.
Musa – 1) pygamberleriň biriniň ady; 2) on iki ymamyň biriniň ady.
Musahhar – eýeleme, boýun egdirme, gurşap alma; basyp alma.
Musahyp – dost, ýar, ýoldaş, ýaran.
Musallat – hökümli; höküm sürýän; musallat etme – azar berme, üstünden höküm sürme.
Musawwar – şekili surat edilip çekilen, göz öňüne getirme.
Muslyh – ýaraşdyrýan, araçy.
Mustagny – mätäç däl, gurply, baý.
Mustagrak – gark bolan, çümen; bir zadyň pikirine çümen, meşgul bolan
Mustagyt – ukyply, zehinli.
Mustalahat – adalgalar.
Mustedam – dowamly, baky, hemişe.
Muşakgat – alada, muşakgat, dert.
Muşewweş – bulaşyk, garym-gatym, bulam-bujar.
Muştak – meýilli, höwesli.
Mutabyg – boýun bolan, tabyn bolan, boýun.
Mutegal – beýik, ýokary, belent.
Mutegallyk – bagly, baglanyşykly, degişli.
Mutehaýýyr – geň galma, haýran bolma, haýran galma.
Mutenebbih – hüşgär, akylly-başly, aňly, düşünjeli.
Muterjim – terjime edýän, terjimeçi, dilmaç.
Mütewejjih – ugrama, ýola düşme; üns berme.
Muteessir – gaýgyly, gamly, bir zadyň täsiri ýeten.
Mutlak – şertsiz, bir zat bilen çäklenmedik; asla hiç, hergiz; diňe, ýalňyz, ýeke täk; hemme, çäksiz.

Mutryp – sazanda, aýdymçy.
Muttafyk – birleşme, ylalaşma.
Muttasyl – hemişe, mydama, yzygider; bagly, baglanmak; birigen, bitişik, ýapyşan.
Mutyg – boýun bolma, bagly bolma, tabyn bolma.
Muwapyk – laýyk, uýgunlaşdyrma, dogry, deň, mynasyp, amatly; razy.
Muý – gyl, saçyň gyly, zülp.
Muellif – kitap ýazan, awtor.
Muessir – yz galdyran, täsir goýan.
Muzmer – gizlin, ýapyk.
Muzy – ezýet berýän, ynjydýan, zyýan ýetiriji.
Mübtela – bir zada duçar bolmaklyk, bela duşmaklyk, agyr ýagdaýa düşmeklik.
Müjerret – ýeke, ýalňyz.
Müjessem – şekillendirme, göz öňüne getirme, şekillendirilen, göz öňüne getirilen, heýkel.
Müjgan – kirpikler, kirpik.
Mül – şerap, çakyr.
Münewwer – nurlandyrylan, nurly, lowurdowuk.
Münjeli – parlak, ýaldyrawuk.
Müňkür – ret etme, inkär ediji, ret ediji.
Müntakyş – nagyş çekilen, nagyşlanan, owadan, bezelen.
Mürekkep – bulaşyk, bulaşan, garyşan, düzülen.
Mürit – sopy, mürit.
Mürşit – dogry ýoly görkezýän, pir.
Mürze Kasym Argun – Argun beglerinden bolan Kasym atly bir beg.
Müsellem – anyk, belli; subut edilen, hökman.
Müselsel – yzly-yzyna halkalaýyn baglanan, zynjyr ýaly edilip biri-birine baglaşan.

Müşerrep – abraýly, hormatly; mynasyp bolma..
Müşgi Hotan – Hotan müşki.
Müşgi Hyta – Hytaý müşki.
Müşgil – kyn, çetin, aňsat däl.
Müşgin – müşk ysly, müşk ysyny berýän; gap-gara.
Müşkfam – müşk reňkli; gara.
Mütekellim – aýtmak, gürlemek; aýdyjy, gürleýji.
Müžde – buşluk habary, söýünji.
Myrat – isleg, maksat.

**– N –**

Nabut – ýok bolmaklyk, aýrylmaklyk, aradan çykmaklyk.
Naçar – nalaç, mejbur, bialaç.
Nadyr – az, seýrek.
Nagam – nagmalar, aýdymlar.
Nagl – nal.
Nagş – meýit, tabyt, öli, jeset.
Nagt – hezreti Muhammet pygamberi (s.a.w.) wasp edip ýazylan goşgy.
Nagt – pul, bar bolan zat, nagyt.
Nagty ölüm – gysga ömür.
Nahçiran – 1. Aw. 2.Aw haýwany, aw ýerleri.
Nahl – hurma agajy, palma.
Nahwet – tekepbirlik, ulumsylyk, men-menlik.
Nakgaş – suratçy, hudožnik; bezeg ussasy, nakgaş.
Nala – ahy-nala, eňreme, yňranma, ah çekme, zarynlama, iňňildeme.
Nam – at, lakam.
Nam benam – atma-at.
Nama – hat.
Nap – sap, tämiz, arassa, başga zat gatyşyksyz.

Nar – ot, dowzah, tamug.
Nary – daş, uzak, aňry; başga, aňyrsynda.
Narynç – apelsin.
Nas – Gurhanyň aýaty bilen delillendirmek; aýat, metn.
Nasyh – nesihat, öwüt, ündew berýän, nesihatçy.
Nasir – ýaradam edýän, ýaradamçy.
Natuwan – güýçsiz, ýarawsyz, kuwwatsyz, biçäre, ejiz.
Natyk – sözleýji, gürleýji.
Natyka – pikirlenip geplemek, ýerbe-ýer jaýdar gürlemek.
Naý – gamyş, gamyş tüýdük, gargy tüpdik.
Nazm – tertip düzgün; kapyýaly we ölçegli söz, şygyr goşgy.
Nazar – seretmek, nazar salma, seredip durma.
Nazyr – meňzeş.
Na:zyr – seredýän, garaýan, gözleýän; üstünden seredýän.
Nazzara – seretme, garama, bakma, gözleme.
Nebat – ösümlik; agaç, ot.
Nebi – pygamber.
Nedamet – puşmanlyk, puşman etme, ökünme; puşman, ökünç.
Nefs – ten, beden, şahs; öz, özi.
Nefy – sürgün etmek.
Nehi – gadagan etme, gadagan.
Nem – çyg, öl.
Nemaýan – görünýän, göze ilýän.
Nemekdan – duz gap, duz salynýan gap; söýgüliniň dodagy.
Nemudar – görme, görünýän, göze ilýän; görelde bolýan.
Nemune – nusga; ülňi; görelde.
Neng – ar, namys etme; aýyp, utanmak; şöhrat.
Nepg – nep, peýda, kär.
Nerm – ýumşak, mylaýym.
Neşat – begenme, şadyýan bolma, şatlanma.
Neşat eňňiz – şadyýan ediji, şatlandyryjy.

Nesim – ýakymly şemal, ýuwaşja öwüsýän ýel; daň şemaly; bahar şemaly.
Nesrin – şipownik (türkmen bägüli).
Nesterin – gülüň ady (bägül).
Neşter – gan almak ýa-da başy-ýarany ýarmak üçin ulanylýan gural, iňňe, temen.
Nägeh (nägäh) – birden, birdenkä, tötänden, duýdansyz.
Nägehan – birdenkä, tötänden.
Nähoş – halanylmaýan, islenilmeýän; hassa.
Nämährem – ýat, keseki, maşgala üçin keseki adam.
Nämähriban – söýgüsiz, wepasyz.
Nämyrat – myradyna ýetip bilmedik.
Näumyt – umytsyz, umydyny ýitiren.
Näygtymat – ynamsyz, ynançsyz.
Niç – näme üçin, näme sebäpli.
Nifak – ikiýüzlilik, agzalalyk, ara tow düşmesi.
Nigehdar – garawul, sakçy, gözegçi, goragçy.
Nigär – surat ýaly, gözel, söýgüli.
Nihal – täze nahal.
Nihan (nehan) – gizlin, görünmeýän; örtügli, basyrylgy.
Nihaýet (nehaýat) – soň, ahyrsoňy, ahyry.
Nikap – ýüzdäki perde.
Nime – näme, zat.
Nisar – gurban, pida; saçyş; seçgi.
Nisary eşk – gözýaş dökmek.
Nisbet – degişlilik, degişli.
Nisýan – unutma.
Niş – iňňe; tiken; zäher.
Nitaj – çaga dünýä indirmek (dogurmak), çaganyň dünýä inmesi.
Nizar – hor, hassa.

Nogl – nogul-nabat.
Nogl-u meý – süýji we şerap, nogul we meý.
Noş – süýji, içgi, eşret.
Nowa – ses, owaz, heň.
Nowazyş – sypalamak, ezizlemek, mähremlemek.
Nowg – görnüş; bölek.
Nowha – ses bilen aglamak, ses etmek.
Nowruz – täze gün, nowruz, bahar paslynyň başlangyjy.
Nufur – ýigrenme, halamazlyk; ürküp gaçma, dargama.
Nugman – gan; Ymam Agzamyň ady.
Nukra – kümüş.
Nuraniýet – nurly, nurlylyk.
Nusrat – kömek, ýardam, medet; üstünlik.
Nuwit – buşluk, hoş habar, söýünji.
Nygam – nygmatlar.
Nyýaz – ýalbarma, doga-dileg etme, mätäçlik.

**– O –**

Ogşamak – meňzemek.
Osal – äwmezlik, gapyl galmaklyk, perwaýsyzlyk; äsgermezlik.
Owkat – döwürler, wagtlar.

**– Ö –**

Ögmek – öwmek.
Öksüt – çäklendirilen, kesgitlenilen.
Öpmek – ogşamak, posa almak.
Örgenmek – öwrenmek .
Ösrük – serhoş, mes.
Ösür – serhoş bolma, mes bolma.

Ötri – garşy; üçin, sebäp, sebäpli.
Öýrül – öwrül.

**– P –**

Pa – aýak.
Pabest – aýagy bagly, aýagy bentli; tussag.
Padaş – sowgat, serpaý.
Pamal – depelenen, aýak astyna alnan; ezilen.
Pamerkum – aýagy belgili.
Pani – suw.
Parsa – sopy, terkidünýä, dünýä eşretinden ýüz öwren; takwa.
Paryg – rahat, asuda, azat bolma.
Paryg-bal – başy dynç, rahat, asuda, parahat.
Paý – aýak.
Paý dergilik – aýagy palçykda bolmak, batmak, batga bulaşmak.
Paýan – soň, ahyr, ahyry; soňky,serhet.
Paýbent – aýak bagy, kössek.
Paýmal – depelenen, ezilen.
Paýz – bol-elinlik; joşgun; daşgyn.
Pejmurde – solan, guran; dagan, perişan.
Pelte – pelte, çyranyň peltesi.
Pena – gaçalga, bukalga, gaçybatalga, daýanç, gorag.
Per – ganat, ýelek.
Peragat – dynç alma, rahat bolma, parahat bolma, dynç almak.
Peramuş – unutmak, ýatdan çykarmak.
Perçem – baýdak, tug, sanjak.
Perhiz – berhiz, saklanma, haram işlerden daş durma; dünýä göwün bermezlik.
Perhunde – bagtyýar, bagtly.
Peri peýker – peri ýüzli, örän owadan.

Peri sypat – peri ýaly.
Perihana – gözeller öýi.
Periru (periroý) – peri ýüzli.
Periweş – peri ýaly.
Perizat – owadan, perizat, periden dogan.
Persude – garran, güýçden gaçan; üýtgän, zaýalanan.
Perwana – kebelek; habarçy.
Perwaý– alada, gorky, çekinme.
Perweriş – terbiýeleme, idetme, ulaltma; ýetişdirme.
Pes – soň; onda, şeýle bolsa, onsoň, diýmek.
Pest – aşak, kiçi, pes.
Peýam – habar.
Peýapeý – yzly-yzlyna, yzma-yz, yzygiderli.
Peý-der peý – yzly-yzyna, dowamly, yzygiderli.
Peýgam – habar.
Peýk – habarçy, çapar.
Peýkam – okuň ujy, peýkam.
Peýman – kasam, äht, şert.
Peýmana – käse, pyýala; ölçeg; ajal.
Peýrewlik – eýermeklik, boýun bolmaklyk, tarapdarlyk, dowam etdirmeklik.
Peýwent – bag (ýüp); birigen; birleşen, bileleşip duran, bagly, baglanyşykly.
Peýwest – baglanan, ýapyşdyrylan, daňylan, çatylan.
Päk – tämiz, arassa.
Piç – aýlawly, towlam-towlam, burulan, towlanma, örüm.
Piç-u tab – ezýet, gaýgy, alada, büklüm-büklüm.
Piçiş – towlam-towlam, örüm-örüm, büklüm-büklüm.
Pine – ýama; aýakgap ýamama.
Pir – garry, goja.
Pirahen – köýnek.

Pirasta – bezelen, owadanlanan; taýýarlanan.
Pişe – iş, kär, kesp.
Post – deri, ham; gabyk.
Puýa (pu:e) – ylgaýan, gezýän.
Puşt – arka, arkaňa söýeg, arkadaýanç.
Pür – doly, dop-doly, püre-püre; ogul, perzent.
Pürab – suwdan doly, köp suwly. Gm. gözi ýaşly.
Pürdil – ýürekli, batyr.
Pürdil-u hünär – gaýratly we hünäri köp ýigit.
Pürfen – hünärli, hünäri köp.
Pürham – towlam-towlam, örüm-örüm, büklüm-büklüm.
Pürhumar – örän humarly, diýseň serhoş.
Pürkär – ussat.
Pygyl – iş, hereket, amal.
Pynhan – gizlin.
Pyrak – aýralyk, jydalyk.
Pyrkat – aýralyk, jydalyk.
Pytrat – dagatma, pytratma.

**– R –**

Rabt – bagly bolma, baglanan, bagly.
Rabyta – baglanyşyk, gatnaşyk.
Rafg – ýokary göterilme, ýokary galma.
Ragbet – isleg, meýil, kabul etme.
Ragd – gök gümmürdisi.
Ragna – owadan, gözel, näzik; ýakymly, gelşikli.
Ragyp – islegli, meýilli.
Rah – ýol, ugur, tarap.
Rahewi – saz mukamynyň ady.
Rahman – köp rehim edýän, ähli zada Rehimdar, iň rehimli; Hudaý.

Rahnemaýy – ýol gökezijilik, ýol görkezmeklik, ýolbaşçylyk.
Rahş – Rüstemiň atynyň ady.
Rahym – rehimli, keremli, sahy Alla.
Rajyg – yzyna öwrülen, dolanan, gaýdyp gelen, ýüzlenen, ýüz tutan.
Rakam – ýazgy, çyzgy.
Rakyp – bäsdeş, basdaş; duşman.
Ram – boýun egen, tabyn bolan, eldekileşdirilen.
Ramazan – remezan (oraza) aýy.
Remz – yşarat, üm.
Rapyk – ýoldaş, gürrüňdeş; hemra.
Rasas – gurşun, galaýy.
Rast – göni, dogry; çyn; bir mukamyň ady.
Raý – garaýyş, pikir, oý.
Raz – syr, gizlin gürrüň.
Razalet – masgaralyk.
Razdar – syr saklaýan, syrdaş, dost, mährem.
Razyk – ryzk beriji, Alla.
Reb – Alla.
Reftar – ýöreme, hereket etme, gitme.
Rehnema – ýol görkeziji, ýol belet.
Rem – gorkma, ürkme, ýigrenme.
Reng – reňk .
Rengin – reňkli, owadan.
Renj – agyry, ynjy, yza, gaýgy, gussa, azap, ejir.
Renjide – ynjama, agyrma; gussa batma, ynjan.
Reşk – göripçilik, bahylçylyk; içigaralyk, bäsdeşlik.
Resm – däp, adat, dessur, düzgün.
Resul – ilçi, pygamber, Hezreti Muhammet alaýhyssalam.
Reý – Reý şäheri.Tähranyň golaýynda ýerleşen gadymy şäher.
Reýhan – gül ady; ysly otlaryň umumy ady.

Rint (rind) – göre-bile şerigaty inkär edýän; diniň ýöreýän ýerinde arak-şerap içýän; perwaýsyz, aýşy-eşretden gaýtmaýan biperwaý adam; hilegär, mekir.
Risala – hat, kitapça.
Riş – ýara; sakgal.
Rişhand – äsgermesizlik, üstünden gülme, kemsitme.
Rişte – ýüp, sapak, bag.
Roty – çörek.
Rowa – laýyk, mynasyp.
Rowak – töweregi açyk eýwan, jaýyň öň tarapynda üsti basyrylyp, töweregi açyk goýlan ýer; gök, asman.
Rowan – gitme, hereket etme, ýöreme; akma; ruh; rowana bolmak – gitmek.
Rowana – ugrama, ýola düşme, gitme, hereket etme.
Röwşen – aýdyň, ýagty; belli, mälim.
Röwüş – ýol, ýörelge; usul.
Rowza – bag, bossan; otluk ýer, çemenlik.
Rowzan (röwzen) – penjire, deşik.
Roý – ýüz, keşp.
Rozygär – zaman, döwür, ömür.
Ru – ýüz, keşp.
Rubagy – rubagy, goşgynyň bir görnüşi.
Rubap – kirişli saz guralynyň ady.
Ruh – jan; söýgüli.
Ruh – ýaňak, ýüz, keşp.
Ruhsar – ýüz, ýaňak, keşp.
Ruhy – ruh bilen baglanyşykly zatlar.
Rujug – öwrülme, yzyna dolanma, gaýdyp gelme; ýüz tutma.
Rutba – dereje, mertebe, orun.
Ruza (roza) – oraza.
Ruzy – bir gün, günleriň birinde; rysk, rysgal, gündelik rysk.

Ryfgat – beýiklik, ululyk, belentlik.
Ryjgat – yzyna öwrülme, dolanma, gaýdyp gelme, ýüz tutma.
Ryswa – şermende, masgara.
Ryýaz – bagy-bossan.
Ryýazat – asyl manysy aty köşeşdirmek, seýislemek; terkidünýälik; nebsiň islän aýşy-eşretinden saklanma, berhiz tutma.
Ryzwan – jennetiň derwezeçisi bolan uly perişde; jennet bagy.

**– S –**

Saba – gündogardan öwüsýän şemal; ir bilen, säher bilen.
Sabuhy – daň bilen içilýän, içgi bilen baglanyşykly, zat, daň şeraby.
Sadyk – dogryçyl, hakykatçyl.
Safha – bir zadyň düzüw tarapy, sahypa.
Safy – päk, arassa; saýlanan.
Sagadat – bagt, bagtlylyk, şatlyk, döwran sürmeklik.
Sagar – gadak; bulgur, bada.
Sagb – güýç; kyn, agyr, kynçylyk, muşakgat.
Sagy – tagalla etme, jan etme, yhlas görkezme.
Sagyndyrmak – pikirlendirmek, ýatlatmak; oýlandyrmak.
Sagynmak – pikirlenmek, hasaplamak, ynanmak; karar etmek, ýatlamak, adyny tutmak, söz açmak.
Sahba – şerap.
Sahn – meýdan, giňişlik, açyklyk.
Sahy – jomart, sahy, sahawatly.
Sahyp – eýe, hojaýyn.
Sahyp kemal – kämil, kämillik eýesi.
Sahyp-esrar – syrlaryň eýesi.
Sajyd – sežde edýän kişi.
Sakar – dowzah, dowzahyň ady.

Saky – meýlisde käselere şerap guýup paýlaýan adam; suw berýän, suw paýlaýan.
Sakyn – hergiz.
Sal – ýyl, sene.
Salah – parahatlyk; abadanlyk, abatlyk.
Sallallahu alaýhy wesellem – Oňa Allanyň salawaty we salamy bolsun!
Saltanat – hökümdarlyk, soltanlyk, patyşalyk; bol-elinlik.
Salyk (sälik) – bir ýola giren, mürit (sopy).
Saman – baýlyk, dynçlyk.
Sanmak – hasaplamak, çaklamak.
Sap – sap, hatar.
Sapa – sapa, keýpi-sapa.
Sapahenek – Yspyhan mukamyna meňzeş mukam.
Sarp – sarp etme, harç etme.
Sarsar – tupan, güýçli we ýiti şemal; g.m. çapgyr at, düýe.
Sary – tarap, ugur.
Saýa – kölege; goramak; kömek: saýaýy-lutf-mähribanlyk kölegesi.
Saýd – aw, şikar.
Saýf – tomus pasly; gylyç.
Saýyl – gedaý, dilegçi, ykmanda.
Saz-u hanende – aýdym aýdýan, aýdymçy, saz we bagşy.
Sebat – berk, pugta, gymyldamaýan.
Sebz – ýaşyl, ýaşyl reňkli, täze, ter; ýaşyl; gök.
Sebz çehre – ýaş ýüz, nowjuwan keşp; güler ýüz.
Sebze – maýsa, gyrtyç; ýaşyllyk; ýaşyl reňk; çemen.
Segretme – ylgatma; çapdyrma, ýortdurma, ýorgalatma; hereket etdirme.
Sehi – dik, dogry; uzyn; sehi kamat-uzyn boý, dik syrat; serwi-sehi-uzyn serw, dik serw.

Sehi kad – uzyn boýly, dik syrat.
Sehl – aňsat; ýeňil.
Selim – berk, dogry; sagdyn, sagat.
Semensa – gülüň ady (jasmin); gül pürkýän, gül seçýän.
Sement – at, ýüwrük (at); dor at, sarymtyl at.
Semyg – eşidiji, diňleýji, Alla, Taňry.
Sena – öwgi, taryp; doga.
Senbuse – üç burçly tortuň bir görnüşi.
Senem – but; owadan, gözel.
Seňdil – daş ýürek; zalym, rehimsiz.
Ser – baş, kelle; ýokary: üst.
Seramet – baştutan bolma; meşhur, görnükli, belli; iň ýokarysy.
Seraser – başdan-aýak, bütinleý, boýdan-başa.
Serbelent – beýik, uly mertebeli şöhratly, meşhur, atly, görnükli; başy dik.
Serbeser – boýdan-başa, tutuş, başdan-aýak; azat, erkin.
Serefraz – beýik mertebeli, beýik, uly hormatly, başgalardan tapawutlanýan; başy dik, başy egilmeýän.
Sereşk – göz ýaşy, gözýaş.
Sergeşte – başy aýlanan; haýran; sergezdan.
Sergezdan – başy aýlanan; perişan, ykmanda; haýran.
Seri muýy – örän az zat, gyl ýaly; saçyň bir tary.
Serir – tagt.
Serkeş – baş bermezek, boýun egmezek; topalaňçy; tabyn bolmazak, serkeşmek – baş bermezlik.
Sermaýa – maýa, baýlyk, mal, gazna.
Sert – sowuk.
Ser-u saman – baýlyk; düzgünlilik, düzüwlilik.
Serw – dim-dik ösýän owadan bir agaç, arça; söýgüli, gözel; gözeliň boýy.

Serwer – başlyk, ýolbaşçy, görnükli şahsyýet, baştutan; aga, jenap.
Serwi azat – dik ösýän serwi agajy; uzyn boýly gözel;
Serwi näz – owadan, görmegeý, gözel; serwi-rowan, serwi-huraman – gözel ýörişli söýgüli; uzyn boýly gözel.
Serwi sehi – owadan, dik serwi agajy; gm. uzyn boýly gyz-gelin.
Serwi-kad – uzyn boýly.
Setaýyş – öwme, taryplama.
Sewat – gara; garalama; obalyk, ýaşalýan ýer; uly şäher; paýtagt.
Seýr – gezme, tomaşa edip gezme, gezelenç etme, aýlanma, syýahat etme.
Säherhiz – ir turmagy başarýan, ir oýanýan.
Sähw – ýalňyş, ýalňyşlyk, hata, säwlik.
Siç – çözmek.
Sim – kümüş.
Simberg – kümüş ýaprak.
Siminten – kümüş beden, gm. ak beden, ap-ak beden.
Sind – Hindileriň derýasy we suw howdany (howuzy).
Sipas – şükür etmek, doga etmek.
Sipehr – gök, asman; dünýä.
Sirap – täze, körpe; suwdan doýma; salgym.
Siw – söýme.
Soltan Aly – Soltan Aly Türk, Babyryň hyzmatkärlerinden biriniň ady.
Soltan Mahmyt – Soltan Uweýs bin Mahmyt. Ol Babyryň agasy Soltan Mahmyt Mürzäniň ogludyr. Badahşan şäheriniň häkimi (1521-nji ýylda aradan çykypdyr).
Söwda – isleg, höwes, arzuw; yşga düşme.
Söwdaýy – yşga düşen, aşyk bolan; aňyny aldyran.

Söwmek – söýmek.
Söwünji – buşluk, söýünji.
Su – erbetlik, erbet.
Su – esger.
Su – ýan, tarap, ugur.
Subh – ertir, säher, daň wagty.
Subhan – Allatagala, Taňry; päk, päkize, arassa.
Subhdem – daň wagty, säher, daňdan.
Sud – kär; peýda, nep.
Sudment – peýdaly, haýyrly.
Sufiýe – sopular, sopuçylyga eýerme.
Suhandan – ýagşy söz aýdýan, suhanwer, gepe ökde.
Suhre – öte geçmek, masgaralyk.
Suluk – tarykata girme; ýol, ýörelge; sopulyga eýerme.
Sung – iş, sungat.
Surahy – syrçaly gap.
Surgat – tiz, çalt, bahym.
Surhy – gyrmyzy, gyzyl, gyzyl reňk.
Surud – aýdym, halk aýdymy.
Surur – şatlyk, şadyýanlyk.
Sust – gowşak, ýalta, haýal, sus.
Suýulla – Alla tarap, Hudaýa tarap.
Suz – ýanma, tutaşma, köýme.
Sümme – soňra.
Sünbül – giasint (gülüň ady): g.m söýgüliniň saçy; gara reňkli; oňat ysly ösümlik.
Süňek – süňk, süýek.
Sünnet – Muhammet pygamberiň (a.s.w) sözleri, işleri, hadys; däp-dessur; ýörelge; urp-adat.
Sür – uzaklaşdyrma, kowma, sürme.
Sürt – sürtme.

Sütemger – sütemkär, zalym; rehimsiz.
Sydk – dogry, ýürek tämizligi; dogrulyk; yhlaslylyk.
Sygnaky – Sygnak şäheri bilen baglanyşykly zatlar we adamlar. Sygnak: Türküstanda Syrderýanyň demirgazygynda ýerleşýän ýeriň ady.
Syhhat – saglyk, salamatlyk, sagdynlyk; dogry, ynamly.
Syn – synma; synama.
Sypat – häsiýet, alamat.

**– Ş –**

Şadman – hoşal, şat, horram, begençli.
Şah – dal, pudak, şaha.
Şah Gyýas – Lengeri Mir Gyýas diýen ýeriň hökümdarynyň ady.
Şah-a – eý, şa.
Şahnaz – bir mukamyň ady.
Şam – agşam.
Şan – şan-şöhrat.
Şazada Nasyr – Nasyr Mürze, Babyryň inisi.
Şebha – gijeler, agşamlar.
Şebih – birmeňzeş, meňzeş; ýaly, misli, kimin.
Şebnem – gije çygy, çyg; gyraw.
Şefig – rehimli, rehimdar, rehim ediji.
Şekerbar – şeker dökýän, şeker dökülip duran; şeker pürkýän, şeker saçýan.
Şekerha – süýji sözli, süýji dilli.
Şekerriz – örän süýji; şirin-şeker döküji; süýji sözli.
Şekil – görnüş, keşp; surat, nagyş.
Şekip – çydamlylyk, sabyrlylyk, sabyr-kanagat.
Şemaýyl – ahlaklar, gylyk-häsiýetler; şekil, ýüz, keşp, görnüş, surat.

Şemg – şem, mum; yşyk, çyra; ýagty; nur, ýalkym.
Şemşat – ýapragy hemişe gök öwüsýän agaç.
Şepyg – rehimli, araçy; arkadaýanç.
Şer – ýaramaz zat; erbetlik, erbet iş.
Şeraýyt – şertler.
Şerep – hormat, abraý, sylag; ululyk, belent mertebelilik; ynam, ygtybar: öwünmeklik; bir zadyň özüne meňzeş zatlardan artyklygy.
Şerg – ýol; din, dini kanun; dini ýörelge.
Şermende – utançly, müýnli; utanan; şermende bolma – abraýdan düşme, müýnli bolma.
Şeş – alty
Şeýda – telbe, däli, hetdenaşa aşyk; şeýda kylmak – telbe etmek, däliretmek, yşka düşürmek
Şeýifte – telbe bolma, aldanma, yşga düşme.
Şärik – ortak.
Şibli – Abu Bekr Dulap Jahdar (m. 861-965) Mawerannahrly maşgaladan bolup, Bagdatda ýaşap geçen sopy.
Şiddet – ýowuzlyk, gazaplylyk, gatylyk, hyrsyzlyk; güýçlülik, agyrlyk, zarp, gaty täsirlilik; köplük, artyklyk
Şikest – synmaklyk, ýeňilmeklik; döwülme, synma.
Şirin – gadymy Eýran patyşasy Hysrow Perwiziň söýgülisi. Ol örän owadan bolupdyr. Käbir taryhçylar ony grek, käbiri-de Huzustan ilatyndan diýip ýazypdyrlar. Şirin Hysrow Perwiziň patyşalyk eden ilkinji ýyllarynda oňa durmuşa çykýar. Hysrowyň Şirine bolan söýgüsi barada köp dessanlar ýazylypdyr. Şirine Perhat hem aşyk bolýar. Perhat Şirine ýetmek maksady bilen Bisütün dagyny gazmaga-da razy bolýar. Şirin, Perhat, Hysrow baradaky rowaýat gürrüňler köp sanly yşky dessanlaryň ýazylmagyna sebäp bolupdyr.
Şirin – süýji, tagamly; ýakymly şirin söz – süýji sözli.

Şiwe – tär, usul; näz, owadanlyk;
Şiwen – biri ölende, edilýän agy; dady-perýat, agy gatyşykly ses, girýe-ýu şiwen – ahy-nala, dady-perýat.
Şoh – şat, şowhun; wäşi.
Şowk – meýil, höwes, güýçli arzuw; keýp, isleg; yşyk, ýagtylyk.
Şöhre – şöhratly, meşhur, belli.
Şöwket – ululyk, hoşamatlylyk, dabara; mertebe,
Şugl – iş, dert; kär.
Şugla – şugla, şöhle.
Şugur – duýma, duýgy.
Şuhut – şaýatlar, güwäçiler.
Şum – ugursyz, bagtsyz, bagtygaralyk
Şunut – eşitme, diňleme.
Şur – şor, duzly; başagaýlyk, howsala, dowul, aljyraňňylyk; höwes, joşgun.
Şurb – içme.
Şurby-mydam – yzygiderli içme.
Şury-şer – gowga, galmagal; galmagal-pitne.
Şust – ýuwma.
Şükr lilläh – şükür Alla üçindir, Hudaýa şükür etme.
Şükür – şükür, mennetdarlyk, sag bolsun.
Şyh – garry, ýaşuly; ahun, ruhany
Şypa – gutulma, nähoşlukdan gutulma, gowy bolma.
Şyta – gyş, gyş pasly.
Şytap – howlukmaklyk, gyssanmaklyk; çaltlyk.

## – T –

Taakkul (tagakkul) – akyl ýetirme, ýadyna düşme.
Taassuf (täässuf) – ökünme, puşman etme; haýp, arman.
Taban – ýagty, parlak, nurly, lowurdawuk.

Tabg – häsiýet, gylyk.
Tabgyýet – boýun bolma, tabyn bolma.
Tabyg – tabyn, boýun egen, boýun sunan.
Tafryky – aýrylma, aýralyk; agzalalyk; bölünişik; pytraňňylyk.
Tagajjup – geň galma, haýran galma.
Tagala – beýik, uly, belent; guwanç, buýsanç; belent mertebelilik. «Beýik bolmuş» diýen manyda Alla ady bilen bilelikde ulanylýar.
Tagalluk – degişlilik, baglylyk, baglanyşyk.
Tagam – nahar, tagam, iýmit
Tagapyl – özüňi bilmezlige urmaklyk; özüňi gapyl görkezmeklik; gapyllyk.
Tagat – Allanyň buýruklaryny ýerine ýetirme; tabyn bolma, boýun egme, gulak asma.
Tagdat – san, sanama.
Tagjyl – howlukmaçlyk, howul-halatlyk, gyssanmaçlyk.
Tagn – kinaýa, teýene, käýinç; naýza.
Tagna – teýene, käýinç, ýaňsy, gülki; masgaralama.
Tagýyr – özgeriş, üýtgeýiş, üýtgeme, özgerme.
Tagzym – hormat, hormat etmek; baş egip salam berme, ulaltma.
Tahammul – çydama, kynçylyga döz gelme, takat etme; sabyr-takat etme.
Tahassur – 1. Aýralyk. 2. Höwes edip, arzuwyna ýetip bilmezlik.
Tahkyk – takyk, anyk.
Tahkyky – hakykaty derňemek (barlamak, gözlemek) bilen baglanyşykly zatlar.
Tahryk – hereket etme; azdyrma, meçew berme.
Tahryr – ýazma.
Tak – kemer, guşak.

Takat – güýç, kuwwat.
Takdyr – hoşallyk, mennetdarlyk; ýazgyt, täleý.
Takryp – ýakynlaşdyrmak, ýakynlaşma, golaýlaşma, takmynan; ýoluny tapma.
Takryr – ýerleşdirme, berkitme, düşündirme.
Taksym – paýlama, paýlanyşyk; bölme, üleşdirme, beýan etme.
Taksyr – gysgaltma; günä, etmiş; ýazyk; kemçilik; saklanma; gysgaltma
Takwa – her hili günälerden daşda durmaklyk, sap ýüreklilik; dindar, namazhon, dini däp-dessurlary doly ýerine ýetirýän adam.
Taky – ýaly, dagy.
Talap – isleg.
Talh – ajy.
Talyg – täleý, ýazgyt, bagt, ykbal, kysmat.
Tam – öý, jaý, otag.
Tamg – tama, açgözlük, tamakinlik.
Tan – gaçmak, inkär etmek, ret etmek, dänmek.
Taň – geň; geň-taň.
Taňla – erte, soň.
Tap – güýç, kuwwat.
Tapyg (tapu) – öňünde, huzurynda, hyzmatynda; dergäh, sygynma.
Tar – garaňky, tutuk; kiriş; saç.
Tar muýy – saçyň tary.
Tarab – şatlyk, aýyş-eşret.
Tarakky – ösme, beýgelme, ösüm.
Tarap – ýan, gapdal, ugur; töwerek; daş-töwerek.
Tarapeýin – iki tarap, iki taraplaýyn.
Tarkaş – dagamak, dargamak.
Taryk – ýol, ýörelge, ugur, kär, sebäp.

Taryka – ýol, ýörelge, ugur; tarykat.
Tarykat – ýol, meslek, ugur; sopuçylykda özüňi ruhy taýdan kämilleşdirmeklik ýolunyň üç sany menziliniň ikinjisi.
Taryky ýarlyk – ýaryň ugrunda, ýarlyk ýörelgesi, aşyklyk ýoly.
Tasawwur – suratlandyrma; isleg, arzuw.
Tasnyp – aýry-aýry böleklere bölmek.
Tatýyr – uçurma, uçma.
Tawakkuf – durma, garaşma; bagly bolma; habarly bolma.
Taý – üstünden geçme, ýöreme, hereket etme; ýol geçme.
Tazallum – zulum, sütem.
Tazarrug – ýalbarma, ýalynma; aglama; eňreme, tazarrug kylmak – ýalbarmak, aglap eňräp ýalbarmak.
Tazende – ylgaýjy; çapyjy; talaýjy.
Tebah – ýok bolma; zaýa bolma.
Tebärek – mübärek bolsun.
Teberra – uzaklaşdyrma, ýüz öwürme, daşlaşma, bizar bolma.
Tedbir – çäre, alaç; pikir, aňlaýyş; karar.
Tefahur – öwünmek, buýsanmak.
Tefekkur – pikir etme, oýlanma.
Teg – degmek.
Teh – çukur; düýp, teý.
Tehbe teh – doly, başdan-aýaga çenli.
Tejelli – gözellik we ajaýyplyk bilen görünme; dabara we görünme; nur, ýagtylyk; tejelli kylmak – görünmek, öwşün atmak.
Tekelluf – külpetli, kynçylyk çekme; azaply; ejirli, özüňe ejir berme.
Tekellum – gepleme, gepleýiş, sözleme, sözleýiş.
Tekrar – gaýtalama.
Telbe – telbe, däli.
Telberetmek – däli etmek, däliretmek.

Telmiremek – kalbyňy endiretmek, delmirmek.
Teň – deň; haly teň, ýagdaýy erbet.
Teňdil – dargursak; göwniçökgün, haly harap.
Teneffur – ýigrenme; halamazlyk.
Tarahhum – rehim etme, ýürek awama.
Tereddut – şübhelenme; ikirjiňlenme; gözleme; agtarma; hereket etme.
Tergyp – arzuw etdirme, höweslendirmek, meýillendirme, hyjuwlandyrma.
Teskin – köşeşdirme, ýuwaşatma, duruzma, saklama.
Teşne – suwsuz, suwsan.
Teşrip – gitme; gelme; ulaltma, hormatlama.
Teşwiş – gorky, howp; gaýgy, gam, başagaýlyk, howsala.
Tewehhüm – howp etme, gorkma, wehim etme.
Tewejjüh – üns, üns bermeklik; ýüzlenmeklik, ýüz tutmaklyk.
Tezhip – altyn çaýylan, altyn suwy berlen.
Tä – tä, çenli.
Tä‘lif – eser ýazma, ýazylan eser.
Täbekeý – haçana çenli.
Täze – täze, körpe, ýaş, ter, terje.
Tik – dikmek.
Til – dil.
Til – dilme, kesme.
Tir – peýkam, ok; tomus paslynda gelýän bir aýyň ady.
Tire – gara, garaňky; tutuk; bozuk; gm gamgyn, tukat.
Tirgüz – direltme, janlandyrma; turuzma.
Toba – toba, puşman etme, päliňden gaýtma.
Toz (tog) – çaň, tozan.
Tol – dolma, püre-pür bolma.
Tolga – dolanma, öwrülme; dolma; gujaga dolma.
Towazyg – kiçi göwünlilik, özüňi kiçi tutmaklyk, pes pällik.

Towpyk – Allanyň kömegi, ýardam, medet.
Towsan – ele öwrenmedik, eldekileşdirilmedik; wagşy; diýen etmeýän at, münüş öwredilmedik at.
Töwir – hereket. ser. tawyr.
Tuba – jennetdäki agajyň ady.
Tugma – iýmit, azyk, rysgal, lukma.
Tukkan – dogan.
Tun – burç, çüňk.
Turş – turşy.
Turuş – durma, hurma.
Tutaş- tutaşma.
Tüfeýl – myhman; mediwan; bereketinden, sebäbinden.
Tügün – dügün, düwün, toý.
Tümen – on müň, köp; pul birligi.
Tünt – tiz, çalt, gaty; gödek, gaharjaň; ýiti.
Tün – gije, agşam.
Türfe – täze, ter; geň, täsin; haýran galdyrýan zat.
Tütün – duman, tütün, tüsse, ümür.
Tyfl – çaga.
Tyg – gylyç.
Tyýmak – böwet bolmak.

**– U –**

Uç – uçma.
Uftada – ejiz, biçäre, pakyr; kiçi göwünli, özüni kiçi tutýan, pespäl.
Ukba – ahyret, ol dünýä.
Ulus – halk, ülke, ýurt.
Umman – uly deňiz.
Ummat – halk, millet; bir pygambere uýýan adamlar.
Ummy – sowatsyz; garamaýak.

Umydwar – umydygär, umytly.
Uşançа – şonça.
Uşşak – aşyklar, söýýän; gowy görýän; yşk ýoluna düşen.
Usul – ýol, tertip, ugur.
Uý – sygyr.
Uzlat – ýeke ýaşama, çete çykyp ybadat etme, terkidünýälik.
Uzurhah – ötünç sorama, ötünç dileýän.

**– Ü –**

Üýn – şan-şöhrat; ýaň, owaz; ses.
Üze – üstünde.
Üzmek – gatnaşygy kesmek, ýolmak.
Üzre – üstünde, ser: üze.

**– W –**

Wabeste bolmak – bagly bolmak.
Wabeste – bagly, degişli.
Wady – çöl, beýewan; dere, iki dag arasyndaky jülge; derýanyň akan ýeri; gm tär, ýol, usul.
Wagda – wada, söz.
Wahdat – birlik, ýekelik, ýalňyzlyk, täklik.
Wakaýy – Babyryň ýatlamasy,«Babyrnama» eseri.
Wakf – dini düzgün boýunça bir zady köpçülik haýryna ber-meklik.
Wakyg – bolýan, ýüze çykýan; ýerleşýän; wakyg olmak – peýda bolmak, ýüze çykmak; ýerleşmek.
Walidiýe – Hoja Ubeýdyllanyň eseri, bu eser Babyr tarapyndan terjime edilip, goşgy (nazm) setirlerine geçirilýär.
Wale – geň galma; aşyk bolma.
Walla – Alladan kasam bolsun!
Warak – tagta kagyz, warak.

Wareste – halas bolma, arkaýyn bolma.
Wasl – gowuşma, ýetişme, duşma, birikme.
Wasp – öwme, öwgi, taryplama; waspy hal – hal-ýagdaýy beýan etme.
Wasyta – araçy; serişde; orta, ara, ortasy.
Waweýla – wah, haýp, gynanç.
Wehm – esassyz we nädogry pikir, ýalňyş pikir; şek, şübhe; gorkma, çekinme, ätiýaç etme.
Wejh – ýüz, keşp.
Weleýk – ser. weliken.
Weliken – emma, ýöne.
Wepakeşlik – wepalylyk.
Wer – we eger.
Werziş – gönükme, endik, işleme.
Wesile – gural, esbap, sebäp, ýol, pursat.
Wesme – ösümlikden alnyp, gaşa we kirpige çalynýan gara reňk.
Wessalam – indi boldy, soňky söz; saglygyňy isleýän.
Weý – eý.
Wezipe – wezipe; aýlyk; hak-hukuk; napaga.
Wezn – agram, ölçeg.
Wirt – bir sözi ýa dogany üznüksiz gaýtalama: köp gaýtalanýan doga.
Wujut – barlyk, bolmaklyk; göwre; beden.
Wukug bolmak – peýda bolmak, ýüze çykmak.
Wusul – gowuşma.
Wysal – duşuşyk; söýgülä gowuşma.

**– Y –**

Ybarat – jümleler, jümle.
Ygtymat – ynanç, ynam, ynanma, bil baglama.

Yhsan – ýagşylyk, haýyr, bagyşlanan zat; ýamanlyga ýagşylyk etmeklik.
Yhtyram – sylag, hormat, sarpa.
Yhtyraz – ägä bolma, gorkma, çekinme, saklanma, daşlaşma.
Yjaz – ejizleme, geň galma.
Ykamat – ýaşama, ornaşma, mesgen tutma.
Yktyza – gerekli; hökmany; mätäçlik.
Yşkbaz – yşga düşen, aşyk.
Yslah – oňarma, düzeltme, bejerme.
Yssyg (asyg) – peýda, nep, haýyr.
Yssyz – boş.
Ysýan – boýun gaçyrma, topalaň turuzma; günä, ýazyk.
Ytap – käýinç, teýene.
Yztyrap – aljyraňlylyk, özüňi ýitirmeklik; azap, zähmet, azar.

**– Ý –**

Ýa – ýaý.
Ýa – eý.
Ýalbar – ýalbarmak.
Ýandaşdyr – ýanaşdyr, ýakynlaşdyr.
Ýaňlyg – ýaly, meňzeş, misli.
Ýaňy – täze, ter.
Ýaňyl – ýalňyşma.
Ýara – güýç, kuwwat, medet, goldaw.
Ýara – peýdaly bolmak, derman.
Ýaraw – peýda, nep.
Ýarlyg – söýgüli; ser ýarlyk; perman, höküm.
Ýarlyk – ser: ýarlyg.
Ýarmag – pul.
Ýarut – aýdyňlatmak, ýagtylatmak.
Ýary – kömekçi, dost, dostluk.

Ýaryk – nur, parlak, yşyk, ýagty.
Ýasa – düzme, tertibe salma, gurma, taýýarlama; kanun, düzgün.
Ýasemin – jasmin, gülüň ady.
Ýaşynmak – gizlenmek, bukulmak.
Ýaşyr – ýygşyr, gizle, buk.
Ýat – ýatlama, köňül, göwün, hatyra.
Ýawer – kömekçi, medetkär.
Ýawu (ýowy) – ýakynlaşma, golaýlaşma.
Ýawuk – ýakyn, golaý.
Ýawuklamak – ýakynlaşmak, golaýlaşmak.
Ýaý – ýaýratma.
Ýaýkal – sallanyp ýöremek.
Ýazy – düz ýer, düzlük, ýaýla, sähra, çöl.
Ýegana – ýeke-täk, ýalňyz.
Ýekruý (ýekroý) – bir ýüzli, bir maksatly, pikirdeş.
Ýeldirmek – ylgatmak, çapdyrmak, ýortdurmak, ýorgalatmak.
Ýelmek – ylgamak, çapmak, ýortmak.
Ýegsan – tekiz, deň, barabar, birmeňzeş.
Ýekser – 1. Tutuş, hemme, başdan aýak. 2. Çalt, tiz. 3. Göni, gyşarnyksyz, dogry.
Ýetilmek – ýetişmek.
Ýoýmak – aýyrmak.
Ýuf – boş, biderek.
Ýusunlyk – ýaly, görnüşde.
Ýutmak – ýuwutmak.
Ýyg – toplama, ýygma, üýşürme; aglama, ýyglama.
Ýygaç (agaç) – bir parsaha barabar bolan uzynlyk, ölçegi (6-7 km); agaç, daragt.
Ýygy – gözýaş, aglama, ýyglama.

## – Z –

Zabt – ele alma, tutma, eýeleme; basyp alma.
Zafer (zafar) – ýeňiş, üstünlik.
Zag – öwünmek; garga, garganyň bir görnüşi.
Zagf – güýçsiz, ejiz.
Zagyf – pes, güýçsiz, ysgynsyz.
Zahm – ýara.
Zahyr – arkasynda durmak, kömekçi.
Zahyr – mälim, belli, daş ýüzi.
Zahyry – görünýän tarapy, daşky ýüzi.
Zahyt – sopy, takwa.
Zamun – kepil.
Zar – aglaýan, ahy-nala çekýän.
Zar hal – zarynlamak, ahy-nalaly ýagdaýda bolmak.
Zary – sojap aglama, ahy-nala çekme.
Zaýyg – boş, biderek, zaýa.
Zaýyl – ýok bolan, ýiten; zaýa bolan.
Zeberdest – 1.Eli çalt, ezber, ýiti, ýeser, zor, çalasyn, başarjaň. 2. Hökümli, pälwan; eli üstün.
Zebun – güýçsüz, ejiz, biçäre, pakyr, haldan düşen.
Zehi – nähili ajaýyp, ajap.
Zekan – eňek.
Zen – aýal.
Zenehdan – eňegi, alkym, alma meňzeýän eňek. Sibi zenahdan – söýgüliniň alma meňzeýän eňegi.
Zert – sary, solak.
Zeruret – çäresizlik, zerurlyk, mejburlyk.
Zäkir – zikir edýän, ýatlaýan, Hudaýa sena aýdýan.
Zäkiriýet – ýatlamaklyk, Hudaýa sena aýtmaklyk.
Zinde – diri, janly.
Zir – saz guralynyň kirişi; astyn, sazyň pes owazy.

Zowal – ýok bolma, gutarma.
Zuht – ybadat etme, takwalyk.
Zuhur – ýüze çykma, peýda bolma.
Zülal – süýji suw, dury suw, sap suw.
Züljelal – Alla, Taňry, beýiklik eýesi.
Zümreýi junun – däliler topary.
Zyba – owadan, gözel.
Zynhar – ätiýaçly bol, ägä bol, habardar bol; gorag; gaçalga; aman.

## MAZMUNY

**Zahyreddin Muhammet Babyr**
**DIWAN**

**Tehredaktor S. Abaýew**
**Çeperçilik redaktory A. Muhammedow**
**Korrektor J. Rejepowa**

Çap etmäge rugsat edildi 30.06.2005ý.
Ölçegi 60x84 $^{1}/_{16}$.
Çap kagyzy 18,5.
Ofset kagyzy.
Ofset çap usuly.
Nusgasy sany 2 000.
Bahasy ylalaşyk boýunça.
Sargyt №______.
A-21554

Türkmenistanyň milli medeniýet «Miras» merkezi,
744000, Aşgabat, Beýik Saparmyrat Türkmenbaşy şaýoly, 18.

---

Türkmen döwlet neşirýat gullugy,
744004, Aşgabat, 1995-nji köçe, 20.

Türkmenistanyň Metbugat merkezinde çap edildi.